# विषय-सूची

# पहला पाठ

## विद्यार्थियों से आशा

'हिन्दी पाठ्य पुस्तक' का दूसरा भाग तुम्हारे पास है । तुम देखोगे कि इस पुस्तक में ऐसी कहानियां, कविताएं, नाटक और निबंध रखे गए हैं जिनके पढ़ने में तुम्हारी रुचि होगी और जिनसे तुम्हारा ज्ञान बढ़ेगा । हम यह भी आशा करते हैं कि इस पुस्तक के पाठों को सीख कर तुम अधिक योग्य और गुणवान बनोगे ।

हिन्दी सीखने में तुम्हारी सहायता के लिए यहां हम कुछ ज़रूरी बातें बताना चाहते हैं । इनका ध्यान रखकर तुम इस पुस्तक से अधिक-से-अधिक लाभ उठा सकोगे ।

पहली बात यह है कि अपने बोलने की कुशलता पर ध्यान दो । याद रखो कि भाषा का असली रूप वही है जिसे हम बोलते और सुनते हैं । जीवन के हर क्षेत्र में बोलने की आवश्यकता पड़ती है और हम अधिकतर कार्य बोलकर ही चला लेते हैं । बोलना भी एक कौशल है और उचित अभ्यास से ही इसका विकास होता है । इसलिये इस पुस्तक के पाठों को घर पर बोलकर पढ़ने का अभ्यास करना और अपना उच्चारण शुद्ध करने का प्रयत्न करना बहुत ज़रूरी है ।

जब तुम अपने पाठ को अच्छी तरह बोलकर पढ़ना सीख लो, तो फिर उसे मौन रहकर पढ़ो । इस प्रकार पढ़ते हुए न तो तुम्हारे मुंह से आवाज़ निकलनी चाहिए और न ही ओंठ हिलने चाहिए । तुम देखोगे कि इस से तुम अधिक तेज़ी से पढ़ सकोगे और पाठ के विचार

भी तुम्हारी समझ में जल्दी और अच्छी तरह आएंगे ।

भाषा शब्दों से बनती है । तुम अब तक हिन्दी के बहुत-से शब्द जान गए हो । इस पुस्तक में कुछ नए शब्द आए हैं, जिनका अर्थ तुम शायद नहीं जानते होगे । तुम्हारी सहायता के लिए इस पुस्तक के प्रत्येक पाठ के अन्त में शब्दावली दी गई है, जिसमें नए शब्दों के अर्थ दिए गए हैं । यदि दूसरी कक्षा पास करते-करते तुम हर नए शब्द का अर्थ अच्छी तरह जान लोगे, उन्हें सही-सही लिख सकोगे और उन शब्दों का प्रयोग कर सकोगे, तो तुम्हारी भाषा की योग्यता सचमुच बढ़ जाएगी और तुम्हें आगे की कक्षाओं में पढ़ने में बड़ी सुगमता होगी ।

भाषा शब्दों से बनती है पर शब्दों पर ही समाप्त नहीं हो जाती । शब्दों का अर्थ जान लेना ही भाषा-ज्ञान नहीं है । शब्दों के परस्पर संबंध से वाक्य बनते हैं और वाक्यों के मिलने से अनुच्छेद। तुम्हें मालूम होना चाहिए कि कोई शब्द या शब्दों का समूह वाक्य में क्या काम कर रहा है । इसके लिए भाषा का विश्लेषण यानी उस का व्याकरण समझना ज़रूरी है । हमने इसके लिए प्रत्येक पाठ के अंत में कुछ टिप्पणियां दी हैं, और साथ ही व्याकरण के कुछ नियम समझाये हैं जो तुम ने अब तक नहीं सीखे हैं ।

शब्दों के द्वारा लेखक कुछ कहना चाहते हैं । उसके विचारों और भावों को समझने की कोशिश करनी चाहिये । बिना समझे रटने की कोशिश मत करो । पाठ के अंत में कुछ प्रश्न दिए गए हैं । इनसे इस बात की जांच होगी कि तुमने पाठ को समझा है या नहीं ।

भाषा का ज्ञान बढ़ाने का सबसे अच्छा मंत्र है---सीखो और सिखाओ । इस पुस्तक में बहुत-से इस प्रकार के अभ्यास दिए गए हैं ।

अपनी कठिनाइयां बिना झिझक के औरों के सामने रखो और दूसरों के अनुभवों से सीखो। तुम्हारे किसी साथी से यदि कहीं गलती हो जाए तो उसकी हँसी नहीं उड़ानी चाहिये, बल्कि उसकी सहायता करनी चाहिये। ध्यान रखो कि भाषा किसी एक व्यक्ति की संपत्ति नहीं है, वह समाज की उपज है। भाषा पढ़ने के साथ-साथ हमारे अंदर अच्छे सामाजिक गुणों का भी विकास होना चाहिए। इन गुणों में सबसे प्रमुख है सहयोग की भावना। हमें विश्वास है कि इसी भावना को विकसित करते हुए पढ़ोगे या और कोई काम करोगे तो तुम को अवश्य ही अधिक सफलताएं प्राप्त होंगी।

( हिन्दी की पाठ्यपुस्तक 'भारती' के 'विद्यार्थियों से' पर आधारित )

## शब्दावली

पाठ्यपुस्तक ( 阴 ) 课本, 教科书

भाग ( 阳 ) 部分, (书)册

निबंध ( 阳 ) 文章, 散文, 论文

रुचि ( 阴 ) 兴趣

में--होना 对……有兴趣

बढ़ना ( 不及 ) 增长

योग्य ( 形 ) 有能力的, 有才能的

गुणवान ( 形 ) 具有优良品德的

सहायता ( 阴 ) 帮助

ध्यान ( 阳 ) 注意

का--रखना 留意……, 留心……

पर--देना 注意

लाभ ( 阳 ) 利益, 好处

से--उठाना 从…得到好处, 利用……

कुशलता ( 阴 ) 才干, 技能

याद （阴）记忆

--रखना 记住

रूप （阳）形式；性质

क्षेत्र （阳）领域，方面

आवश्यकता（阴）需要，必要

की--पड़ना 需要…

अधिकतर（形）比较多的，多数的

कार्य （阳）工作，任务

--चलाना 进行工作

कौशल（阳）才干，本领，技巧

उचित（形）适当的，合适的

शुद्ध （形）准确的，纯正的

--करना 使准确，使纯正

प्रयत्न（阳）努力

का--करना 努力（尽力）…

मौन （形）沉默的，无言的

--रहना 保持沉默，不出声

ओंठ （阳）唇

हिलना（不及）动

तेज़ी （阴）快，迅速

समझ （阴）理解

की--में आना 理解

अर्थ （阳）意义

शब्दावली（阴）词汇；词汇表

पास （形）通过的，及格的

--करना 通过，及格

सही （形）正确的

सही-सही 正确地

प्रयोग （阳）使用，运用

का--करना 使用…

योग्यता （阴）能力，才能

आगा （阳）未来，将来

सुगमता（阴）容易，简单

परस्पर（形）相互的，彼此的

अनुच्छेद（阳）（文章）段，段落

समूह （阳）群，组

विश्लेषण （阳）分析

का--करना 分析

| | | | |
|---|---|---|---|
| टिप्पणी | (阴)注释，注解 | हँसी | (阴)笑 |
| नियम | (阳)规则 | की--उड़ाना | 讥笑…… |
| भाव | (阳)感情；意图 | व्यक्ति | (阳)人，个人 |
| रटना | (及)背诵 | संपत्ति | (阴)财产，财富 |
| जांच | (阴)检查，检验 | समाज | (阳)社会 |
| बढ़ाना | (及)增长，提高 | उपज | (阴)产物，产品 |
| मंत्र | (阳)秘诀，诀窍 | के अन्दर | (后)在……里面 |
| सिखाना | (及)教 | गुण | (阳)品德，美德 |
| के बिना | (后)没有…，不… | सहयोग | (阳)合作，协作 |
| झिझक | (阴)犹豫 | विकसित | (形)发展了的，发扬了的 |
| अनुभव | (阳)经验，体会 | --करना | 发展，发扬 |
| साथी | (阳)同伴，同志 | अवश्य | (副)必定，肯定 |
| यदि | (连)如果，假若 | | |
| गलती | (阴)错误 | | |
| --होना | 犯错误 | | |

## टिप्पणियां

१. विद्यार्थियों से आशा

(对同学们的希望)

作为标题，谓语动词往往可以省略。本句则连主语也省略了。全句应为हमें विद्यार्थियों से आशा है或हम विद्यार्थियों से आशा करते हैं。

२. तुम देखोगे कि इस पुस्तक में ऐसी कहानियां, कविताएं, नाटक और निबंध रखे गये हैं जिन के पढ़ने में तुम्हारी रुचि होगी

और जिन से तुम्हारा ज्ञान बढ़ेगा।

जिन के पढ़ने में 中的 के 在意义上相当于 को. 又如:

इस मकान के बनाने में दो साल लगे।

（盖这座房子花了两年时间）

३. इस प्रकार पढ़ते हुए न तो तुम्हारे मुंह से आवाज़ निकलनी चाहिये और न ही ओंठ हिलने चाहिये।

1 )पढ़ते हुए 作时间状语，相当于पढ़ते समय。

2 )न तो... और न ही... 意为“既不……也不……”。

如：

मैं न तो कुछ खाना चाहता हूं और न ही कुछ पीना चाहता हूं।

（我既不想吃，也不想喝）

४. शब्दों के परस्पर संबंध से वाक्य बनते हैं और वाक्यों के मिलने से अनुच्छेद।

并列复合句中两句的谓语动词如果相同，后面一个分句中的谓语动词可以省略。本句省略了बनते हैं。

५. अपनी कठिनाइयां बिना झिझक के औरों के सामने रखो और...।

1 )बिना झिझक के 等于 झिझक के बिना ，意思是“毫不犹豫地”。

2 )औरों 是 और 的复数带后形式。这里 और 用作名词，意思是“别人”。औरों 即 दूसरों。

६. इन गुणों में सब से प्रमुख है सहयोग की भावना।

（这些品德当中最主要的是合作精神）

这是个倒装句。将表语移至系动词之后，表示强调。

७. हमें विश्वास है कि इसी भावना को विकसित करते हुए पढ़ोगे या और कोई काम करोगे तो---

句中और用作形容词，意为“其他的”，“另外的”，“别的”，与 दूसरा 同义。और 须重读。又如：

इस के अलावा और कोई उपाय नहीं ।

（除此之外没有其他办法）

८. -ता（梵）

后缀。加在形容词后面，构成抽象名词。如：

कुशल + ता → कुशलता 才干

आवश्यक + ता → आवश्यकता 需要

योग्य + ता → योग्यता 能力

सुगम + ता → सुगमता 容易

## व्याकरण

1. जो 引导的限制性定语从句

用 जो 引导的定语从句分为限制性和非限制性两种。

非限制性定语从句对主句来说是附加的修饰成份，是可有可无的，其主句中不必带有相关词，书写时须用逗号与主句隔开。例如：

राम मेरा सहपाठी था, जो अब पेकिंग विश्वविद्यालय में पढ़ रहा है ।

（拉姆过去是我同学，他现在在北大学习）

`गोदान` एक अच्छा उपन्यास है, जो मैं कई बार पढ़ चुका हूं।

（“戈丹”是一部很好的小说，我已经读过好几遍了）

限制性定语从句对主句来说是必要的修饰成份，没有它，则主句的意义不完整。

限制性定语从句，其主句中一般均带有相关词 वह, ऐसा 等。例如：

यह वही किताब है जो आप चाहते हैं।

（这就是您要的那本书）

राजेश ऐसा लड़का है जिस को सब लोग पसन्द करते हैं।

（拉杰什是一个大家都喜爱的孩子）

用 ऐसा 作相关词时，具有更强的限定性，而且主句必须在从句之前出现。例如：

यह ऐसा काम है जो आज ही पूरा करना पड़ेगा।

（这是一项今天必须完成的工作）

मैं अब ऐसी कहानी सुनाता हूं जो तुम लोगों ने कभी न सुनी होगी।

（我现在讲一个你们大概从未听过的故事）

2. 现在分词叠用

印地语现在分词重叠使用的情况较多，作为状语，它可以表达多种含义。现在分词叠用多用阳性复数简式。较为常见的一种是表

示"动作的持续"，有"……着……着"的意思。例如：

वह चलते-चलते रुक गया।

（他走着走着站住了）

वह लड़की रोते-रोते हँसने लगी।

（那女孩哭着哭着笑起来了）

还有一种也并非少见，即表示动作的"即将发生"，有"快要……的时候"之意。例如：

घर पहुंचते-पहुंचते मेरी साइकिल ख़राब हो गई।

（快要到家时我的自行车坏了）

वह मरते-मरते बच गया।

（他差点死了）

3. बिना 与过去分词连用

बिना 与过去分词（固定用阳复简式）连用，作状语，表示"没有……"，"不……"。例如：

वह बिना कुछ कहे चला गया।

（他没打个招呼就走了）

लोग बिना खाना खाये कैसे रह सकते हैं?

（人不吃饭怎么能活呢？）

注意两点：

1）बिना 与过去分词可以倒置，意义相同。如第一个例句也可以这样说：

वह कुछ कहे बिना चला गया।

2）过去分词的施事与本句主语并非同一个时，则分词的施事后面须加के 。例如：

उस के कहे बिना तुम कुछ न करो ।

（没有他的吩咐你什么也别做）

| कहावतें |
|---|
| जो आम बोता है वह आम खाता है और जो बबूल लगाता है वह कांटा चुनता है । |
| （谁种芒果，谁就吃芒果；谁种洋槐，谁就采刺；种瓜得瓜，种豆得豆） |
| बिना विचारे जो करे सो पीछे पछताय । |
| （草率从事，必将后悔） |

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिए :

शब्द

पाठ्यपुस्तक रुचि ज्ञान योग्य क्षेत्र अधिकतर कौशल

शुद्ध प्रयत्न अर्थ समाप्त विश्लेषण प्रश्न व्यक्ति

संपत्ति

वाक्यांश

तुम्हारी सहायता के लिये — इन का ध्यान रख कर

उनकी तरह — अधिक तेज़ी से

हिन्दी के बहुत-से शब्द — इस पुस्तक के प्रत्येक पाठ में

शब्दों के द्वारा　　　　　　　　बिना समझे

२. ऊंची आवाज़ से पढ़िये और रटने की कोशिश कीजिये :

१) पहली बात यह है कि अपने बोलने की कुशलता पर ध्यान दो ।

२) बोलना भी एक कौशल है और उचित अभ्यास से ही इस का विकास होता है ।

३) अपना उच्चारण शुद्ध करने का प्रयत्न करना बहुत ज़रूरी है ।

४) भाषा शब्दों से बनती है पर शब्दों पर ही समाप्त नहीं हो जाती ।

५) शब्दों के परस्पर संबंध से वाक्य बनते हैं और वाक्यों के मिलने से अनुच्छेद ।

३. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1）我希望你努力学习印地语。

2）您提的问题我回答不了。

3）他有许多您也许会喜欢阅读的书籍。

4）您去哪儿，我去哪儿。

5）我们要尽量吸取别人的经验来改进我们的工作。

6）这位外国学生既不懂中文也不懂英文。

7）他说的话谁也不明白是什么意思。

8）请记住，没有预习好课文，请不要来上课。

9）没考虑好就别说。

10）我相信你会成功的。

11）课文里不理解的地方可以问老师。

12）帮助别人学习，自己也能增长知识。

13）印地语是一种读起来很有趣味的语言。

14）他是一个学习很努力的学生。

15）朗读可以使我们练习发音。

16）课文后面给的练习你们都要做。

17）注意课文作者的思想和意图是什么。

18）这篇课文既不太难也不很长。

19）这句话又长生词又多，我没理解它的意思。

20）我们今天努力学习是为了明天更好地为人民服务。

४. वाक्य बनाइये :

१) रुचि होना　　　　५) ध्यान देना

२) लाभ उठाना　　　　६) याद रखना

३) समझ में आना　　　　७) प्रयोग करना

४) हँसी उड़ाना　　　　८) विश्वास होना

५. नीचे दिये वाक्यों को 'जो' या 'जहाँ' का प्रयोग कर के पूरा कीजिये:

१) पेचिंग एक ऐसा शहर है---

२) चीन ऐसा देश है---

३) प्रसाद जी ऐसे अध्यापक हैं---

४) प्रेमचन्द ऐसा लेखक था---

५) गुप्त जी ने कल मुझ से एक ऐसा सवाल पूछा था---

६) मैं ऐसी जगह जाना चाहता हूं---

७) हमारे विश्वविद्यालय में बहुत-सी ऐसी इमारतें हैं---

८) उस दूकान में आप को ऐसी किताबें मिलेंगी---

६. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और इन का चीनी

में अनुवाद कीजिये :

१) हम यह भी आशा करते हैं कि इस पुस्तक के पाठों को सीख कर तुम अधिक योग्य और गुणवान बनोगे ।

२) इस पुस्तक में कुछ नये शब्द आये हैं, जिन का अर्थ तुम शायद नहीं जानते होगे ।

३) हमें विश्वास है कि इसी भावना को विकसित करते हुए पढ़ोगे या और कोई काम करोगे तो तुम को अवश्य ही अधिक सफलताएं प्राप्त होंगी ।

७. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 空前的成就 | 宽阔的街道 |
| 有益的工作 | 尖锐的声响 |
| 强盛的国家 | 健康的身体 |
| 特别的标志 | 纯正的读音 |

८. प्रश्नों के उत्तर दीजिए :

१) भाषा का असली रूप क्या है ?

२) हम अधिकतर कार्य किस प्रकार चला लेते हैं ?

३) बोलने के कौशल का कैसे विकास होता है ?

४) अपना उच्चारण शुद्ध करने का क्यों प्रयत्न करना चाहिये ?

५) पाठ को मौन रहकर पढ़ने से क्या लाभ होगा ?

६) नए शब्दों का अर्थ और उन का प्रयोग क्यों याद रखना चाहिये ?

७) शब्दों का अर्थ जान लेना ही भाषा-ज्ञान क्यों नहीं है ?

८) भाषा का विश्लेषण करना ज़रूरी है । इस का क्या कारण है, बताइये ।

९) इस पाठयपुस्तक के प्रत्येक पाठ के अन्त में कुछ टिप्पणियां क्यों दी गई हैं ?

१०) बिना समझे रटने की कोशिश क्यों नहीं करनी चाहिये ?

११) हरेक पाठ के अन्त में कुछ प्रश्न देने का क्या उद्देश्य है ?

१२) भाषा का ज्ञान बढ़ाने का सब से अच्छा मंत्र क्या है ?

१३) दूसरों के अनुभवों से हम को किस तरह सीखना चाहिये ?

१४) अगर हमारे किसी साथी से कहीं ग़लती हो जाए, तो हमें क्या करना चाहिये ?

१५) भाषा पढ़ने के साथ साथ हमारे अन्दर किन-किन अच्छे सामाजिक गुणों का विकास होना चाहिये ? इन गुणों में सब से प्रमुख गुण कौनसा है ?

९. इस पाठ के अंतिम पैराग्राफ़ को रटकर सुनाइये ।

१०. इस पाठ का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

# दूसरा पाठ

## हमेशा कानून ही नहीं.....

कुछ समय पहले अपने साथी रामकुमार जी के साथ बीरपुर जा रहा था । इसमें ५० कि. मी. का सफ़र बस से तय करना पड़ा । डीज़ल के अभाव में बसें कम चलती थीं । इस कारण हमारी बस में भीड़ काफ़ी थी । मुझे किसी तरह सीट मिल गयी, परन्तु रामकुमार बाबू को सीट नहीं मिल रही थी । संयोगवश मेरी नज़र 'महिलाओं के लिए सुरक्षित' दो सीटों पर गयी । एक सीट पर सिर्फ़ एक महिला अपने दोनों छोटे बच्चों के साथ बैठी थी, जो उसे चिल्ला-चिल्ला कर तंग कर रहे थे । मैंने रामकुमार बाबू से दूसरी ख़ाली सीट पर बैठ जाने का इशारा किया तो वे 'सिर्फ़ महिलाएं' शब्द देख कर सकुचाये । मैंने कहा---'आप यदि वहां बैठ कर अपना फ़र्ज़ निभायें तो आप और उस महिला दोनों की समस्याएं हल हो सकती हैं ।' वे हमारी बात मान गये और झिझकते हुए उस सीट पर बैठ गये । मां को तंग कर रहे बच्चे को उन्होंने अपनी गोद में लेकर दुलार-मलार करना शुरू कर दिया । पिता जैसा प्रेम पाकर बच्चा शांत हो गया और उसने खेलना शुरू कर दिया । रामकुमार बाबू का बच्चे के प्रति गहरा स्नेह देख उस महिला को ऐसा अहसास हुआ जैसे घर से बाहर भी अपने परिवार का एक सदस्य मिल गया हो । मैंने बाद में रामकुमार जी से कहा---' आज आपने वयस्क शिक्षा अनुदेशक का फ़र्ज़ सही ढंग से निभाया ।'

बीरपुर से वापसी में हम लोग महिलाओं के लिए सुरक्षित सी-

टों से अलग बैठे हुए थे । उधर महिलाओं के लिए सुरक्षित सीटें भी 'फुल' थीं । उसी समय तीन महिलाएं आकर खड़ी हो गयीं । भीड़ की वजह से वे सभी परेशान-सी लग रही थीं । मैंने अपनी सीट छोड़ दी और पास बैठे अन्य यात्रियों से उन परेशान महिलाओं को सीट देने का अनुरोध किया । परन्तु उन लोगों ने जवाब दिया---'क्या ये महिलाओं की सीटें हैं ?' मैंने उनसे कहा---' क्यों भाई, यदि इस समय आपकी मां-बहनें यहां आकर खड़ी हों तो क्या आप बैठे ही रहेंगे ?' इस का उत्तर न देकर उन्होंने चुपचाप सीटें खाली कर दीं । मैंने उनसे कहा---' कानून पर ही हमेशा चलने से हमारा कल्याण नहीं हो सकता---तब तक नहीं होगा जब तक कि कर्तव्य का पालन नहीं किया जाएगा ।

## शब्दावली

रामकुमार (人名) 拉姆古玛尔
बीरपुर (地名) 比尔布尔
कि.मी. (किलोमीटर 的缩写) 公里
सफ़र (阳) 旅行; 旅程
तय (तै) (形) 完成的; 决定的
--करना 完成; 决定
डीज़ल (阳) 柴油
अभाव (阳) 缺少, 缺乏
के--में 由于缺乏……
काफ़ी (形) 足够的;相当多的
किसी तरह 好歹, 勉强
सीट (阴) 座位
संयोगवश (副) 碰巧, 偶然
नज़र (阴) 目光, 视线
पर--जाना 看到, 瞅见
सुरक्षित (形) 安全的;保留的
तंग (形) 苦恼的, 烦恼的
--करना 使苦恼, 使烦恼
ख़ाली (形) 空的

--करना 空出，让出

इशारा（阳）示意，暗示；手势

का--करना 示意（暗示）…

सकुचाना（不及）拘谨，难为情

फ़र्ज़（阳）义务，职责

निभाना（及）履行，遵守

फ़र्ज़-- 尽义务，履行职责

समस्या（阴）问题

हल（阳）解决（问题等）

--होना 解决

झिझकना（不及）犹豫

माँ（阴）妈妈

गोद（阴）怀抱

--में लेना 抱在怀里

दुलार（阳）（对小孩）亲热，抚爱

दुलार-मलार（阳）（对偶）亲热，抚爱

--करना 亲热，抚爱

शांत（形）安静的，平静的

के प्रति（后）对

स्नेह（阳）爱

अहसास（阳）感觉

का--होना 感觉

जैसे（连）好像，犹如

वयस्क（阳）成年人
（形）成年人的

अनुदेशक（阳）教导者，教诲者

वापसी（阴）返回

अलग（形）分开的，离开的

फुल（形）（英）满的

वजह（阴）原因

की--से 因为……，由于……

लगना（不及）显得

यात्री（阳）旅客，乘客

अनुरोध（阳）要求

से --का---करना 要求……做……

उत्तर（阳）回答

--देना 回答

चुपचाप（副）安静地，不声不响地

चलना（不及）遵循，执行

पर-- 遵循（执行）…… का--करना 履行，遵守

पालन （阳）履行，遵守

## टिप्पणियां

१. हमेशा कानून ही नहीं---

作为标题，可理解为省略了谓语动词 चाहिये。

२. वे हमारी बात मान गए ।

句中हमारी 即मेरी 之意。

用हम 代替 मैं，语气更为谦和，多用于口语中。如：

यह बात हम नहीं जानते ।

（我不知道这件事）

आज हम नहीं गए ।

（我今天没去）

注意，हम 为阴性时，谓语动词仍须用阳性复数形式。

3. मां को तंग कर रहे बच्चे को उन्होंने अपनी गोद में लेकर दुलार-मलार करना शुरू कर दिया ।

तंग कर रहे 为进行时现在分词，其原形为 तंग कर रहा (हुआ) ,与现在分词一样，也有性数的变化。

进行时现在分词多用作定语，在实际语言中使用较少。

४. रामकुमार बाबू का बच्चे के प्रति गहरा स्नेह देख उस महिला को ऐसा अहसास हुआ जैसे घर से बाहर भी अपने परिवार का एक सदस्य मिल गया हो ।

*1* ) देख 为完成分词 देख कर 之省略形式。

完成分词的 कर 有时可省略。如：

अपने दोस्त को आया देख मुझे बहुत ख़ुशी हुई ।

（看到朋友来了，我很高兴）

2）ऐसा... जैसे...

意思是“如此……，就像……”。 जैसे 引导的是比拟状语从句，须用虚拟语气。例如：

उन की बातचीत सुन कर मुझे ऐसा लगता है जैसे वे दोनों भाई-भाई हों ।

（听到他们的谈话，我觉得他们就象兄弟一样）·

५. भीड़ की वजह से वे सभी परेशान-सी लग रही थीं ।

1）परेशान-सी

-सा 放在名词或形容词之后表示“有些”，“有点”，在本句型中其性、数随主语变。例如：

मुझे नींद-सी आने लगी ।

（我有点困了）

यह सवाल अजीब-सा मालूम होता है ।

（这个问题似乎有点怪）

2）句中 लगना 意为“看起来”，“显得”。如：

यह कोट पहन कर तुम बहुत सुन्दर लगते हो ।

（你穿上这件上衣看起来挺漂亮）

६.... तब तक नहीं होगा जब तक कि कर्तव्य का पालन नहीं किया जाएगा ।

1）句中 तब तक नहीं होगा 省略了 कल्याण。

2）जब तक ... तब तक .... 意思是“在……时间之前，……”或“到……时候，……”，可引申为“只要……，那就……”，“如果……，那就……”。例如：

जब तक मैं जीवित रहता हूँ तब तक ऐसी बात कभी नहीं हो सकती ।

（只要我活着，就不允许有这种事情发生）

जब तक 引导的从句也可放在主句的后面，如本句。这时，जब तक 后面也可加 कि。例如：

मैं तब तक आप का इन्तज़ार करूंगा जब तक कि आप नहीं लौटेंगे ।

（我将一直等到你回来）

७. -क （印）

后缀，加在名词后面，表示“动作发出者”。如：

अनुदेश + क → अनुदेशक 教导者

लेख + क → लेखक 作者

विचार + क → विचारक 思想家

प्रबंध + क → प्रबंधक 管理者

## व्याकरण

1. 完成时虚拟语气

完成时虚拟语气的形式是动词过去时加 हो 或 हों。

以不及物动词 चलना 为例，列表如下：

| 人称 | 单　　数 | 复　　数 | 表　尊　敬 |
|---|---|---|---|
| 一 | मैं चला होऊं | हम चले हों | |
| 二 | तू चला हो | तुम चले होओ | आप चले हों |
| 三 | वह चला हो | वे चले हों | |

阴性将 चला 及 चले 变为 चली 。

以及物动词 देखना 为例，列表如下：

| | 阳 | 阴 |
|---|---|---|
| 单 | देखा हो | देखी हो |
| 复 | देखे हों | देखी हों |

完成时虚拟语气表示对现在或过去已完成的动作或状态的怀疑、猜测、假定等。例如：

आज मैं ऐसी जगह गया जहां आप शायद कभी न गए हों ।

（我今天去了一个您大概从未去过的地方）

अगर वह आ गया हो तो उसे यहां बुला लाओ ।

（如果他已经来了，让他到这儿来。）

完成时虚拟语气的动词在句中用作谓语，其性数，不及物动词与主语一致；及物动词与宾语一致，主语须加 ने 。

2. 完成分词叠用

完成分词重叠使用表示完成分词的动作并非一次完成，而是多次重复的动作，有“一次次地”、“不断地”、“不停地”等意义。

完成分词叠用的形式是动词根重叠后加कर。例如：

वह मुझे देख-देख कर हँसता है।

（他不断地望着我笑）

वह लड़की रुक-रुक कर बोलती है।

（那女孩断断续续地说）

3. 过去分词与 रहना 连用

同现在分词与रहना 连用一样，过去分词与 रहना 连用也用作谓语，其性数随主语变。

过去分词与 रहना 连用表示“状态的保持”。例如：

इस बाज़ार में दिन-भर बहुत भीड़ लगी रहती है।

（这个市场整天拥挤不堪）

वह कमरे में दो घंटे तक बैठा रहा।

（他在房间里坐了两个小时）

过去分词与 रहना 连用同现在分词与 रहना 连用的区别在于，前者表示“静态”，即某种“状态的保持”，而后者则表示“动态”，即某种“动作的继续”。

过去分词与 रहना 连用时，以不及物动词构成者居多。

कहावतें

उपदेश करने से स्वयं करना भला। （身教胜于言教）

जिस डाली पर बैठे उसी को काटे। （搬起石头砸自己的脚）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिए :

शब्द

कानून बीरपुर तय अभाव नज़र सुरक्षित

चिल्लाना फ़र्ज़ निभाना समस्या झिझकना

जैसा स्नेह सदस्य वयस्क परेशान अन्य यात्री

कल्याण कर्तव्य

वाक्यांश

कुछ समय पहले सही ढंग से

छोटे बच्चों के साथ उसी समय

भीड़ की वजह से

२. ऊंची आवाज़ से पढ़िये और रटने की कोशिश कीजिए :

१) डीज़ल के अभाव में बसें कम चलती थीं ।

२) मुझे किसी तरह सीट मिल गई ।

३) मैं ने रामकुमार बाबू से दूसरी ख़ाली सीट पर बैठ जाने का इशारा किया ।

४) पिता जैसा प्रेम पाकर बच्चा शांत हो गया और उस ने खेलना शुरू कर दिया ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और उन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) एक सीट पर सिर्फ़ एक महिला अपने दोनों छोटे बच्चों

के साथ बैठी थी, जो उसे चिल्ला-चिल्ला कर तंग कर रहे थे।

२) रामकुमार बाबू का बच्चे के प्रति गहरा स्नेह देख उस महि-
ला को ऐसा अहसास हुआ जैसे घर से बाहर भी अपने परि-
वार का एक सदस्य मिल गया हो ।

३) मैं ने अपनी सीट छोड़ दी और पास बैठे अन्य यात्रियों
से उन परेशान महिलाओं को सीट देने का अनुरोध किया ।

४. नीचे दिये वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) आप की बात सुन कर मुझे ऐसा अहसास हुआ जैसे-----

२) आप से मिलकर मुझे ऐसा लगता है जैसे-----

३) वह ऐसी बातें करता है जैसे-----

४) अगर आप को मालूम हो तो-----

५) अगर आप यह किताब पढ़ चुके हों तो-----

६) मैं सोचता हूं कि अब तक वह अपने घर-----

७) जब तक वह यहां बैठा रहेगा तब तक-----

८) जब तक यह काम पूरा न करूंगा तब तक-----

५. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 建立共和国 | 花费时间 |
| 组织人民的军队 | 依靠自己的力量 |
| 进入新时代 | 发展才能 |
| 建设强大的国家 | 利用科学知识 |
| 谈论学习问题 | 注意身体健康 |

६. निम्नलिखित शब्दों या वाक्यांशों का अपने वाक्यों में प्रयोग

कीजिए :

| | |
|---|---|
| १) तय करना | ६) ... की वजह से |
| २) ... के अभाव में | ७) लगना |
| ३) किसी तरह | ८) अनुरोध करना |
| ४) इशारा करना | ९) चुपचाप |
| ५) फ़र्ज़ (कर्तव्य) निभाना | १०) पालन करना |

७. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिए :

१) संयोगवश मेरी नज़र `महिलाओं के लिये सुरक्षित` दो सीटों पर गई ।

२) आप यदि वहां बैठ कर अपना फ़र्ज़ निभाएं तो आप और उस महिला दोनों की समस्याएं हल हो सकती हैं ।

३) ... परन्तु उन लोगों ने जवाब दिया---` क्या ये महिलाओं की सीटें हैं ?`

४) `क्यों भाई, यदि इस समय आप की मां-बहनें यहां आकर खड़ी हों तो क्या आप बैठे ही रहेंगे ?`

८. निम्नलिखित शब्दों का एक-एक पर्यायवाची शब्द लिखिए :

फ़र्ज़ समस्या स्नेह वजह अन्य

९. निम्नलिखित के लिये कम-से-कम दो-दो संज्ञाएं बताइये :

ख़ाली गहरा छोटा सुन्दर प्रमुख

१०. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिए :

1 ) 前些时因为钱不够我没能买这本书，今天总算买成了。

2 ) 看他谈话的样子像是位老师。

3）同学们都在教室里坐着呢。

4）有位同学站起来提问，他好像对某句话的意思没有理解。

5）没有您的帮助这个问题是解决不了的。

6）希望你能利用别人的经验来改进自己的学习方法。

7）他不辞而别。

8）这件事要靠法律解决。

9）不多多练习，你们口语能力是提不高的。

10）不到必要的时候不要求助于别人。

11）昨天你到哪儿去了，我等了你好久。

12）请把这个房间腾出来，明天有客人来住。

13）那是我应该做的，不必表扬。

14）老师曾要求我们按时交作业，你忘了吗？

15）我相信你们会把印地语学好的。

16）世界上没有克服不了的困难。

17）他是我们班上年龄最小的一个同学。

18）只要你努力，学习上没有解决不了的问题。

19）他暗示我不要说话。

20）我们要发扬互助合作精神，把班里的工作搞好。

११. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) लेखक अपने साथी रामकुमार जी के साथ कहाँ जा रहा था ?

२) जहाँ लेखक को जाना था वहाँ बसें क्यों कम चलती थीं ?

३) रामकुमार जी को सीट क्यों नहीं मिल रही थी ?

४) संयोगवश लेखक की नज़र किस चीज़ पर गई ?

५) एक सीट पर एक महिला अपने जिन बच्चों के साथ बैठी हुई थी, वे क्या कर रहे थे ?

६) लेखक ने रामकुमार बाबू से क्या करने का इशारा किया ?

७) जब रामकुमार जी 'सिर्फ़ महिलाएं' शब्द देख कर सकुचाए तो लेखक ने क्या कहा ?

८) उस ख़ाली सीट पर बैठ कर रामकुमार बाबू ने क्या किया ?

९) पिता जैसा प्रेम पाकर उस बच्चे को क्या हुआ जो अभी अपनी मां को तंग कर रहा था ?

१०) रामकुमार बाबू का बच्चे के प्रति गहरा स्नेह देख कर उस महिला को क्या अहसास हुआ ?

११) बीरपुर से वापसी में लेखक अपने साथी के साथ कहां बैठा हुआ था ?

१२) इतने में जो महिलाएं बस में आ कर खड़ी हो गईं वे क्यों परेशान-सी लग रही थीं ?

१३) लेखक ने अपनी सीट क्यों छोड़ दी ?

१४) लेखक ने अपनी सीट छोड़ कर दूसरे यात्रियों से क्या अनुरोध किया ?

१५) उन लोगों ने क्या जवाब दिया ?

१६) लोगों का ज़वाब सुन कर लेखक ने क्या कहा ?

१७) लेखक को उत्तर न देकर उन लोगों ने चुपचाप सीटें ख़ाली कर दीं, इस का कारण बताइये ।

१८) लेखक ने क्यों कहा कि कानून पर ही हमेशा चलने से हमारा कल्याण नहीं हो सकता ?

१२. इस पाठ के अंतिम पैरे को---` बीरपुर से वापसी में---` से अन्त तक---रट कर सुनाइये ।

१३. इस पाठ का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

१४. किसी छोटी घटना पर एक लेख लिखिये ।

# तीसरा पाठ

## हिन्दी भाषा

जनगणना के हिसाब से हिन्दी मातृभाषा वाले बीस करोड़ भारतीय हैं। दुनिया में हिन्दी-हिन्दुस्तानी बोलने-समझने वालों की संख्या करीब तीस करोड़ है। यह इस हिसाब से दुनिया की तीसरे नंबर की भाषा है: चीनी, अंग्रेज़ी के बाद इसी का नंबर है। जिस देश में हम रहते हैं, उसमें कई ज़बानें हैं, कई बोलियां हैं। हमारे देश में छह राज्य ऐसे हैं जहां हिन्दी और उसके अलग-अलग रूप बोले या समझे जाते हैं। इनकी कुल जनसंख्या हिन्दुस्तान के करीब एक-तिहाई के बराबर होगी। इनके अलावा काश्मीर में, बंबई-कलकत्ता जैसे बड़े शहरों में भी हिन्दी बोलने से काम चल सकता है। हिन्दुस्तान की सबसे ज़्यादा फ़िल्में हिन्दी में बनती हैं। विदेशों में जब हम जाते हैं तो हमारे देश की राष्ट्रभाषा के रूप में हिन्दी को आदर मिलता है। चीन, सोवियत संघ, अमेरिका, जापान और जर्मनी आदि देशों में हिन्दी की पढ़ाई होती है। अपने देश में जो एक सौ पचास विश्वविद्यालय (यूनिवर्सिटियां) हैं, उनमें से लगभग चालीस हिन्दी-भाषी प्रदेशों में हैं, और उनमें भी कई जगह सारी पढ़ाई हिन्दी में हो रही है। यों आगे आनेवाले समय में भारत के जब ग़रीब से ग़रीब किसान और मज़दूर अपने देश के राज-काज में हिस्सा लेंगे तो देश की भाषाओं में ही सारा कारोबार होगा, और हिन्दी को प्रमुख स्थान मिलेगा।

स्वतंत्रता मिलने के बाद, अंग्रेज़ी राज ख़त्म हुआ और देश में संविधान बना। सन् पचास में संविधान में हिन्दी को राष्ट्रभाषा बनाया गया। कुछ लोग समझे इसने अंग्रेज़ी की जगह ले ली। कुछ लोग कहने लगे अभी तो यह भाषा पूरी तरह पक्की नहीं बनी। साइंस इसमें कैसे पढ़ायेंगे ? कई तरह की बातें लोग कहने लगे। यह सच है कि हिन्दी को सारा देश पूरे दिल से अपना रहा हो ऐसी बात नहीं है। कई जगह, ख़ास तौर से दक्षिण में, लोग हिन्दी नहीं समझते। पर कई जगह लोग तेज़ी से हिन्दी सीख रहे हैं, यह भी सही है।

राष्ट्रभाषा बनने से हिन्दी पर कई ज़िम्मेदारियां आईं। उसे राज-काज की भाषा, पढ़ाई-लिखाई की भाषा, परीक्षाओं की भाषा, बोलचाल की भाषा, साहित्य की भाषा और अनुवाद की भाषा एक साथ बनना पड़ा। ऐसी एक भाषा को सम्पर्क भाषा बनने के लिए बहुत-सी बातों की ज़रूरत होगी। भाषा के लिखने का ढंग (हिज्जे या स्पेलिंग), शब्दों के अर्थ सब में एकरूपता लानी होती है। अभी हिन्दी इसी तरह के बदलते हुए दौर में से गुज़र रही है।

आगे आनेवाली हिन्दी भारत के अलग-अलग भाषा-भाषी लोगों की मदद से समृद्ध बनेगी। ये लोग हिन्दी को अपनायेंगे और उसका उपयोग करेंगे। हिन्दी का रूप इस तरह से बदलेगा, बनेगा और बढ़ेगा। अंग्रेज़ी भाषा अमेरीका, कनाडा और आस्ट्रेलिया में ठीक उसी तरह नहीं बोली-लिखी जाती जिस तरह इंग्लैण्ड में, तो उससे क्या हुआ ? भाषा फैलती है तो बिखरती भी है, उभर-

ती भी है। हिन्दी का भी रूप बदलेगा। पर उससे डरने की या घबड़ाने की कोई बात नहीं है। ज्यों-ज्यों बोलचाल की हिन्दी, किताबी हिन्दी और सरकारी हिन्दी के बीच खाई कम होती जायेगी, त्यों-त्यों हिन्दी का असर बढ़ता जाएगा और ताक़त भी बढ़ती जायेगी।

('आदर्श गद्य पोथी' की 'भूमिका' से चुना गया)

## शब्दावली

जनगणना (阴) 人口统计,人口调查
हिसाब (阳) 计算
मातृभाषा (阴) 母语
हिन्दुस्तानी (阴) 印度斯坦语
संख्या (阴) 数目, 数字
करीब (副) 大约
तीस (数) 三十
तीसरा (数) 第三
नंबर (阳) (英) 数目, 号码
ज़बान (阴) 语言; 舌头
बोली (阴) 方言, 土语
छह (数) 六
अलग-अलग (形) 不同的, 各种各样的
राज्य (阳) 邦
जनसंख्या (阴) 人口
हिन्दुस्तान (阳) 印度斯坦
एक-तिहाई (阳) 三分之一
काश्मीर (阳) 克什米尔
काम (阳) 事情, 工作, 活动
--चलना 使用, 顶用, 行得通
फिल्म (阴) (英) 电影
राष्ट्रभाषा (阴) 国语
के रूप में 作为……
आदर (阳) 尊敬
--मिलना 受到尊敬
अमेरिका (阳) 美国

पचास （数）五十

चालीस（数）四十

भाषी（形）讲…… 语言的

हिन्दी भाषी 讲印地语的

प्रदेश （阳）地区

यों （副）这样，这样一来

ग़रीब （形）贫穷的

राजकाज （阳）国务，政务

कारोबार（阳）事务；营业

संविधान （阳）宪法

जगह （阴）地方；地位

की--लेना 代替…，取代…

साइंस （阴）（英）科学，自然科学

अपनाना （及）采取，采用

ज़िम्मेदारी （阴）责任

पर--आना …担负责任

पढ़ाई-लिखाई （阴）读与写；教学；教育

परीक्षा （阴）考试

बोलचाल （阴）口语，会话

सम्पर्क （阳）联系；交往

हिज्जे （阳）词的拼写法，拼写

स्पेलिंग（阳）（英）拼写

एकरूपता（阴）一致，统一

में--लाना 使……统一

दौर （阳）时期；阶段

गुज़रना （不及）经过

समृद्ध （形）丰富的

उपयोग （阳）利用，使用

का--करना 利用，使用

कनाडा （阳）加拿大

आस्ट्रेलिया （阳）澳大利亚

फैलना （不及）扩大，传播

उभरना （不及）成长，生长，成熟

डरना （不及）怕，害怕

से-- 怕……；害怕……

घबड़ाना（घबराना）（不及）惊慌，不安

ज्यों-ज्यों---त्यों-त्यों--- 随着……，这时……

किताबी （形）书面的

सरकारी （形）政府的，官方的

खाई （阴）壕沟，鸿沟

# टिप्पणियां

१. बीस करोड़

意思是"二亿"。印地语中没有单独的词表示"亿"，而是用"十个千万"(दस करोड़ )来表示。二亿即"二十个千万"( बीस करोड़)。

同样，印地语中也没有单独的词表示"万"，而是用"十个千"(दस हजार )来表示。如三万即"三十个千"(तीस हजार )。

२. कई

कई 与 कुछ 都是表示不确定的数字，都有"若干"的意思。但前者倾向于表示"多"，后者倾向于表示"少"。例如：

कई वर्ष पहले　　　　好多年前

कुछ वर्ष पहले　　　　几年前

३. हमारे देश में छह राज्य ऐसे हैं जहां हिन्दी और उस के अलग अलग रूप बोले या समझे जाते हैं।

1 ) 这是一个主从复合句。主句中 ऐसे 作表语(可理解为后面省略了राज्य )，是从句在主句中的相关词。从句中 जहां 意即 जिन में 。例如：

हमारा विश्वविद्यालय ऐसा है जहां कई हजार विद्यार्थी पढ़ रहे हैं।

(我们的大学里有好几千学生在学习)

这种句型更为常见的用法是 ऐसा.... जो.... 。这是它的基本形式。例如：

यह किताब ऐसी है जो सब को पसन्द है ।

(这是一本大家都喜爱的书)

根据从句所述内容，जो 可变为 जिस में, जिस पर, जिस से 等。用 जहां 代替 जिस में 时，主句中相关词所指的多为表示地点的名词，如课文中的 राज्य 。

2) बोले या समझे जाते हैं

बोले 后面省略了 जाते हैं。

४. इन की कुल जनसंख्या हिन्दुस्तान के करीब एक-तिहाई के बराबर होगी ।

1) 动词 होना 的将来时可以表示推测、可能等意义。例如:

यह किसी साथी का कपड़ा होगा ।

(这大概是哪位同学的衣服)

यहां पहले सागर होगा ।

(这儿以前可能是海)

2) एक-तिहाई 是三分之一，四分之一是 एक-चौथाई, 自五分之一以后都用序词加 भाग 。如五分之一是 (... का) पांचवां भाग, 十分之一是 (... का) दसवां भाग。

这句话若说"……相当于印度的大约五分之一"，则应这样说:

... हिन्दुस्तान के करीब पांचवें भाग के बराबर होगी ।

५...., उन में से लगभग चालीस हिन्दी-भाषी प्रदेशों में हैं...

चालीस 后面省略了 विश्वविद्यालय。

६. ग़रीब से ग़रीब

在两个形容词之间加से，表示形容词的最高级，相当于सब से...。这里也可以说सब से गरीब。以आ结尾的形容词须以आ-ए-ई 规则变化。例如：

ऊंची से ऊंची इमारत　　最高的建筑

बड़े से बड़ा कमरा　　最大的房间

७. सन् पचास में संविधान में हिन्दी को राष्ट्रभाषा बनाया गया।

（1950年在宪法中将印地语定为国语）

1）सन् पचास में 为सन् उन्नीस सौ पचास में 之省略。

2）被动语态谓语动词的性、数与主语一致，主语加को,则用阳、单形式。

८. कुछ लोग समझे इस ने अंग्रेज़ी की जगह ले ली।

这是一个主从复合句。主句कुछ लोग समझे 后面省略了कि。本文中还有一处同样的省略，请注意。

९. यह सच है कि हिन्दी को सारा देश पूरे दिल से अपना रहा हो ऐसी बात नहीं है।

1）ऐसी बात नहीं है 为主句倒装。正常语序是ऐसी बात नहीं है कि हिन्दी को सारा देश पूरे दिल से अपना रहा हो।

2）主从复合句中，若主句为否定句，表示不存在的或与事实相反的事情，则从句往往用虚拟语气。如：

यह नहीं कि मुझे आप की बात पर विश्वास न हो रहा हो।

（我并不是不相信您的话）

१०. अंग्रेज़ी भाषा अमेरीका, कनाडा और आस्ट्रेलिया में ठीक उसी तरह नहीं बोली-लिखी जाती जिस तरह इंग्लैंड में, तो उस से

क्या हुआ ?

1 ) 句中 इंग्लैंड में后面省略了谓语 बोली-लिखी जाती है 。主语अंग्रेज़ी भाषा 也省略了。

2 ) तो क्या हुआ ? 是个反问句，相当于汉语的“那又怎么样呢?”意思是“并没有怎么样”。

११. भाषा फैलती है तो बिखरती भी है, उभरती भी है।

这是个主从复合句，主句省略了关系副词 जब 。

१२. -ई （乌、印）后缀，将名词变为形容词。如:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| सरकार | + ई | → | सरकारी | 政府的 |
| किताब | + ई | → | किताबी | 书面的 |
| समाजवाद | + ई | → | समाजवादी | 社会主义的 |

-ई （乌）后缀，将形容词变为名词。如:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| तेज़ | + ई | → | तेज़ी | 迅速 |
| तैयार | + ई | → | तैयारी | 准备 |
| बेवकूफ़ | + ई | → | बेवकूफ़ी | 愚蠢 |

## व्याकरण

### 1. 进行时虚拟语气

进行时虚拟语气的构成是रहा加 होना 的虚拟形式。以动词आना为例，示其变化如下:

| 人称 | 单　　数 | 复　　数 | 表尊敬 |
| --- | --- | --- | --- |
| 一 | मैं आ रहा होऊं | हम आ रहे हों | |
| 二 | तू आ रहा हो | तुम आ रहे होवो | आप आ रहे हों |
| 三 | वह आ रहा हो | वे आ रहे हों | |

注：1）阴性将 रहा, रहे 变为 रही。

2）否定式在动词前加否定词न。

进行时虚拟语气表示对现在或过去正在进行的动作或状态的怀疑、猜测、假定等。例如：

इस समय वह अपने घर पहुंच रहा हो ।

（他现在可能快到家了）

ऐसा लगता है कि वह उड़ रही हो ।

（她好像在飞似的）

2. जिस तरह 引导的方式状语从句

由 जिस तरह 引导的方式状语从句，其主句中的相关词为 उस तरह,意思是"像……一样……"、"那样……，像……一样"。主句可以在从句之前，也可以在从句之后出现。例如：

आप उस तरह कीजिये जिस तरह वह करता है ।

（请您像他那样做）

这句话也可以这样说：

जिस तरह वह करता है उस तरह आप कीजिये ।

为了加强语势，उस तरह 可用 उसी तरह．例如：

हमारे यहां लोग उसी तरह धर्म को नहीं मानते जिस तरह आप के देश में मानते हैं ।

（我们这儿不像你们国家那样信仰宗教）

这里，उस तरह ... जिस तरह ... 也可以用 वैसे(ही) ... जैसे ... 代替，意义相同。

3. 现在分词与 जाना 连用

同现在分词与 रहना 连用一样，现在分词与 जाना 连用，也表示“动作的连续性”，有“不断”的意思。例如：

नदी का पानी बहता जाता है ।

（河水不断地流去）

घंटियों की आवाज़ धीमी होती जा रही है ।

（钟声越来越小了）

现在分词与 जाना 连用，虽然也表示“继续”，但不是象现在分词与 रहना 连用那样表示“在某段时间”之内的“继续”，而是“从现在到将来”的继续，也就是说“今后”还要“继续下去”。试比较下面两个例句：

कल मैं दस बजे तक आप का इन्तज़ार करता रहा ।

（昨天我一直等到你十点钟）

बोलचाल में इस शब्द का प्रयोग बढ़ता जाता है ।

（口语中这个词用得越来越多了）

4. ज्यों-ज्यों 引导的程度状语从句

由 ज्यों-ज्यों 引导的程度状语从句，表示程度的递增，有“随着……而……”、“越……越……”的意思。主句中的相关词

为 त्यों-त्यों ，可以省略。

由 ज्यों-ज्यों 引导的从句，在主句之前出现。例如：

ज्यों-ज्यों वह बड़ा होता जाता है,(त्यों-त्यों) उस की समझ बढ़ती जाती है ।

（他越大越懂事了）

ज्यों-ज्यों हम सीखते जाते हैं,(त्यों-त्यों) हमारा ज्ञान भी समृद्ध होता जाता है ।

（我们的知识随着不断学习而愈加丰富）

这里 ज्यों-ज्यों ... त्यों-त्यों ... 也可以用 जैसे-जैसे ... तैसे-तैसे ... 代替，意义相同。

| कहावतें |
|---|
| जो चढ़ेगा सो गिरेगा । |
| （要往上爬，就会摔下来；只要做工作就会犯错误） |
| जहां चाह तहां राह । |
| （有志者事竟成） |

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिए ：

शब्द

जनगणना करोड़ छह राज्य फ़िल्म राष्ट्रभाषा जर्मनी यूनित-

सिंटी स्वतंत्रता दौर समृद्ध कनाडा आस्ट्रेलिया उभरना घबड़ाना

वाक्यांश

इस हिसाब से　　　　　　　　कई जगह

करीब एक-तिहाई के बराबर　　आगे आनेवाले समय में

सब से ज़्यादा　　　　　　　　ख़ास तौर से

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन को रटने की कोशिश कीजिए :

१) दुनिया में हिन्दी-हिन्दुस्तानी बोलने-समझने वालों की संख्या तीस करोड़ है ।

२) हमारे देश के कुछ राज्य ऐसे हैं जहां हिन्दी और उस के अलग-अलग रूप बोले या समझे जाते हैं ।

३) काश्मीर में, बम्बई-कलकत्ता जैसे बड़े शहरों में भी हिन्दी बोलने से काम चल सकता है ।

४) स्वतंत्रता मिलने के बाद, अंग्रेज़ी राज ख़त्म हुआ और देश में संविधान बना ।

५) यह सच है कि हिन्दी को सारा देश पूरे दिल से अपना रहा हो ऐसी बात नहीं है ।

६) पर कई जगह लोग तेज़ी से हिन्दी सीख रहे हैं, यह भी सही है ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये, फिर उन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) जिस देश में हम रहते हैं, उस में कई ज़बानें हैं, कई बोलियां हैं ।

२) हमारे देश में कुछ राज्य ऐसे हैं जहां हिन्दी और उस के अलग-अलग रूप बोले या समझे जाते हैं ।

३) अपने देश में जो एक सौ पचास विश्वविद्यालय हैं उन में से चालीस हिन्दी-भाषा प्रदेशों में हैं, और उन में भी कई जगह सारी पढ़ाई हिन्दी में हो रही है ।

४) ऐसी एक भाषा को संपर्क भाषा बनने के लिये बहुत-सी बातों की ज़रूरत होगी ।

५) अंग्रेज़ी भाषा अमेरीका, कनाडा और आस्ट्रेलिया में ठीक उसी तरह नहीं बोली-लिखी जाती जिस तरह इंग्लैंड में, तो उस से क्या हुआ ?

६) हिन्दी का भी रूप बदलेगा । पर उस से डरने की या घबड़ाने की कोई बात नहीं है ।

४. निम्नलिखित वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) आप की सूरत देख कर मुझे ऐसा लगता है---

२) इस समय अध्यापक जी शायद---

३) ऐसी बात नहीं कि---

४) ज्यों-ज्यों समय बीतता जाता है,---

५) यह सच है कि---

६) हिन्दी ऐसी भाषा है जिसे आप ज्यों-ज्यों पढ़ते जाते हैं---

७) हमारे क्लास में कुछ विद्यार्थी ऐसे हैं---

८) चीन में कुछ बोलियां ऐसी हैं---

९) आप को उसी तरह हिन्दी बोलने की कोशिश करनी चाहिये---

१०) जिस तरह वह हमेशा सफ़र करता है---

५. नीचे दिये शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 充分利用 | 勉强通过 |
| 正确使用 | 频频暗示 |
| 牢牢记住 | 彻底解决 |
| 大力提高 | 悄悄离开 |
| 坚决相信 | 偶然相遇 |

६. नीचे लिखे हुए शब्दों या मुहावरों का अपने वाक्यों में प्रयोग कीजिए :

| | |
|---|---|
| १) क़रीब | ६) हिस्सा लेना |
| २) कई | ७) जगह लेना |
| ३) के बराबर | ८) के रूप में |
| ४) काम चलना | ९) उपयोग करना |
| ५) आदर मिलना | १०) डरना |

७. निम्नलिखित वाक्यों का रूप 'जो' या 'जहाँ' का प्रयोग कर के बदलिये :

१) दुनिया में हिन्दी-हिन्दुस्तानी बोलने-समझने वालों की संख्या क़रीब तीस करोड़ है ।

२) हिन्दुस्तान की सब से ज़्यादा फ़िल्में हिन्दी में बनती हैं।

३) कई तरह की बातें लोग कहने लगे ।

४) पर कई जगह लोग तेज़ी से हिन्दी सीख रहे हैं, यह भी सही है।

८. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिए :

1 ）作为一个教师，他到哪儿都受到尊敬。

2 ）我们系里学习印地语的学生大约有３０人。

3 ）印地语是一种并不难学的语言。

4 ）印度大约有三分之一的人能讲印地或懂印地。

5 ）按人口来说，印度在世界上排第二位。

6 ）这样搞不行。

7 ）你要好好利用时间。时间一去不复返啊！

8 ）我们班上并不是所有的人都读过这本小说。

9 ）北京大约有一千万人口。

10 ）你们学校恐怕有好几百外国学生吧？

11 ）随着年龄不断增长，他越来越聪明了。

12 ）时间象河水一样不断流逝。

13 ）外面好像有人在喊叫。

14 ）春天北京显得更美了。

15 ）你觉得他这个人怎么样？

16 ）他不愿干就算了，并不是没有人可以代替他。

17 ）明天我在家里等你，你不来我哪儿也不去。

18 ）今天大概是星期三吧。

19 ）不要忘记，有一天你也会变成老人的。

20 ）在我们国家，老年人处处受到尊敬，就像儿童处处受到爱护一样。

६. निम्नलिखित प्रश्नों का उत्तर दीजिये :

१) भारत में कितने लोगों की मातृभाषा हिन्दी है ?

२) दुनिया में कितने लोग हिन्दी बोलते-समझते हैं ?

३) दुनिया में हिन्दी कौन-से नम्बर की भाषा है ?

४) हिन्दुस्तान की सब से ज़्यादा फ़िल्में किस भाषा में बनती हैं ?

५) आज किन-किन देशों में हिन्दी की पढ़ाई होती है ?

६) हिन्दी को राष्ट्रभाषा कब बनाया गया ?

७) हिन्दी को राष्ट्रभाषा बनाये जाने के बाद लोग क्या क्या बातें कहने लगे ? क्या उन का कहना ठीक है ?

८) राष्ट्रभाषा बनने से हिन्दी पर कौन-सी ज़िम्मेदारियां आगई थीं ?

९) हिन्दी को सम्पर्क भाषा बनने के लिये किन-किन बातों की ज़रूरत होगी ?

१०) आगे आनेवाली हिन्दी कैसे समृद्ध होगी ?

११) अंग्रेज़ी भाषा अमेरीका, कनाडा और आस्ट्रेलिया में ठीक उसी तरह नहीं बोली-लिखी जाती जिस तरह इंग्लैंड में , तो उस से क्या हुआ ?

१२) हिन्दी का रूप बदलने से कोई डरने या घबड़ाने की बात क्यों नहीं है, इस का कारण बताइये ।

१०. इस पाठ के अंतिम पैरे को---`आगे आनेवाली हिन्दी ...` से अन्त तक---रटकर सुनाइये ।

११. `हिन्दी भाषा` शीर्षक पर बातचीत कीजिये ।

# चौथा पाठ

## दुश्मन से हमेशा सतर्क रहो

मैं एक दिन दक्षिण के बनों में भ्रमण कर रहा था। नीला स्वच्छ आसमान था। रात को ओस में धुले हुए पेड़ पौधे सुबह की धूप में चमक रहे थे। बड़ा मनोरम दृश्य था। लेकिन... कहीं कोई लोमड़ी खरगोशों के झुंड पर ताक लगाए बैठी है, कहीं बगुला मछ-लियों को धोखा देने के लिए एक टांग पर खड़ा हो कर मानों तप-स्या कर रहा है, कहीं कोई बिलाव चिड़ियों के घोंसले पर हमला करने वाला है और कहीं जंगली सुअर शिकार न मिलने के कारण गुर्राते हुए अपने सिर को पेड़ों के तने से रगड़ रहा है। ऐसे अजीब वातावरण और मनोरम दृश्य को देखता हुआ मैं एक तालाब के किनारे आ पहुंचा। वहां मैंने एक बूढ़े बाघ को बैठे देखा। कहने को तो वह बाघ था पर वह एक हाथ से माला जप रहा था और उस के दूसरे हाथ में सोने का कंगन था। उसका धार्मिक रूप देख कर मुझे हंसी आ गई, पर दूसरे ही क्षण में गंभीर हो गया। मैं सोचने लगा यह बाघ आज अवश्य कोई न कोई गुल खिलाएगा।

झील के पास ही एक पगडंडी थी। आने जाने वालों का वहां तांता लगा था। बाघ पथिकों को सम्बोधित करके कह रहा था 'पथिको। मैं आज कुछ दान करना चाहता हूं। मेरे पास सोने का कंगन है। जो चाहे इसे ले सकता है।'

लोग उस की ओर देखते और उस की चालाकी पर हंस कर

आगे का रास्ता नापते । इतने में एक भोलाभाला पथिक भी उसी रास्ते से निकला । बाघ ने उसे भी निमंत्रण दिया । सोने के कंगन का नाम सुन कर पथिक सोचने लगा` मेरा आधा जीवन बीत गया । अभी तक अपनी पत्नी के लिए ऐसा सुन्दर कंगन बनवाना तो दूर रहा, नाम के लिए एक छोटा सा आभूषण भी नहीं बनवा पाया । यह कंगन पाकर मेरी पत्नी फूली न समाएगी । जब वह कंगन पहन कर निकलेगी तो वह कितनी सुंदर लगेगी । ` यह सोच कर वह वहीं खड़ा हो गया ।

बाघ ने देखा पथिक ने अन्य राहगीरों की भांति उसके निमंत्रण की उपेक्षा नहीं की और न ही तिरस्कार की हंसी हंसता हुआ आगे बढ़ गया । तो वह बोला` क्या सोच रहे हो पथिक ? `

पथिक ने सोचा, इस दयालु धर्मात्मा बाघ से कोई ख़तरा नहीं । फिर धन तो ख़तरे में पड़ कर ही मिलता है । वह इसी उधेड़बुन में लगा हुआ था कि बाघ ने फिर अपने वाक्यों को दुहराया । पथिक बाघ से बोला` ज़रा अपना कंगन अच्छी तरह दिखाओ । ` बाघ ने कंगन को घुमा फिरा कर दिखा दिया । सूरज की रोशनी में कंगन में जड़े रत्न चमक उठे ।

`यह तो ठीक है कि तुम्हारे पास कंगन है, पर तुम्हारे जैसे हिंसक पशु पर विश्वास कैसे किया जाए ? `

`हे भोले पथिक । ` बाघ ने गंभीर भाव से कहा ----` आज से कुछ समय पूर्व जब कि मैं भी पूर्ण युवा था, अन्य पशुओं की भांति पापी था । मैंने अगणित मनुष्यों और पशुओं को मारा । इसका दण्ड मुझे यह मिला कि मैं वंश-हीन हो गया । मेरे युवा पुत्र

शिकारियों के शिकार बने । मेरे पापों का दण्ड मुझे मिल गया । उस दिन से मैं सदा डरकर रहने लगा । एक दिन मैं इसी तरह उदास भाव से तालाब के किनारे बैठा हुआ था कि एक धर्मात्मा इसी रास्ते से निकला । मुझे उदास देख उसने मेरी उदासी का कारण पूछा । जब मैंने अपनी दु:ख-भरी कहानी सुनाई तो उसने कहा---

'हे बाघ । तुम धर्म का आचरण करो । तुम्हें मानसिक शान्ति मिलेगी ।'

उसी के उपदेश से प्रभावित होकर मैं धर्म कार्य करने लगा । आज मैं यह सोने का कंगन दान करना चाहता हूं । पर दु:ख इस बात का है कि कोई मुझ पर विश्वास ही नहीं करता.... ।'

बाघ की बातों को सुनकर पथिक को विश्वास हो गया । पथिक कुछ बोलने ही वाला था कि बाघ फिर बोल उठा---

'पथिक । तुम व्यर्थ ही भयभीत होते हो । तुम दान लेने योग्य हो, अत: मैं तुम्हें ही देना चाहता हूं । शास्त्रों में भी लिखा है कि दान दरिद्र को ही देना चाहिए । ऐसा दान ही सफल होता है । तुम मुझे बहुत ही दरिद्र दिखाई पड़ रहे हो । तुम्हें दान देने से मेरी चिरपोषित अभिलाषा पूर्ण हो जायगी । तुम शीघ्र ही इस तालाब में स्नान कर लो और इस पार आकर मेरा दान ग्रहण करो ।'

बाघ की बातों से कंगन के लोभ में आकर वह भोला पथिक तालाब में उतर गया । तालाब में गहरा दलदल था । पथिक थोड़ा आगे बढ़ा कि उस दलदल में फंस गया और ज्यों ज्यों निकलने की कोशिश की, दलदल में और अधिक फंसता गया । पथिक को दलदल

में फंसा देखकर बाघ उसकी ओर बढ़ा और बोला---`पथिक, स्नान क्यों नहीं करते ?`

पथिक बोला---` स्नान कैसे करूं ? मैं तो दलदल में फंस गया हूं । तुम्हीं मुझे निकालो ।`

बाघ उसके पास पहुंचकर बोला---` तुम इस तालाब के दलदल की बात कहते हो, मैं तो तुम्हें संसार के दलदल से ही छुड़ाने वाला हूं ।`

इतना कहकर बाघ ने पथिक को आसानी से खा लिया ।

सच है, दुश्मन से हमेशा सतर्क रहना चाहिये ।

## शब्दावली

सतर्क (形)警惕的，
谨慎的

से--रहना 警惕……，
当心……

बन (阳)森林

भ्रमण (阳)游历，旅行；
行走

--करना 游历，旅行；行走

स्वच्छ (形)清澈的，
明亮的

ओस (阴)露水

घुलना (不及)被水洗

धूप (阴)阳光

चमकना (不及)闪闪发光

मनोरम (形)迷人的，
美丽的

झुंड (阳)一群，一伙

ताक (阴)注视

पर--लगाना 注视……，
观察……，等待机会

बगुला (阳)鹤

धोखा (阳)欺骗

--देना 欺骗

टांग (阴)腿

मानों (连)犹如，好象

तपस्या (阴)苦行

--करना 苦行修炼

बिलाव (阳)野猫

जंगली (形)野的，野生的；森林的

शिकार (阳)猎获物；牺牲品

तना (阳)树干，树身

रगड़ना (及)擦，磨，磨擦

से--- 用……磨

माला (阳)念珠

--जपना 数念珠

सोना (阳)金子

कंगन (阳)手镯

हंसी (阴)笑

को--आना 感到好笑

क्षण (阳)刹那

--में 刹那间

गंभीर (形)严肃的

कोई न कोई 不是这个就是那个，总有某个

गुल (阳)玫瑰花，花

--खिलाना作出奇异的事情，搞新花样

पगडंडी (阴)小路，羊肠小径

तांता (阳)一排，一队，长队

--लगना 连成一排，结成长队

संबोधित (形)被呼喊的，被招呼的；被称呼的

--करना 呼喊，招呼；称呼

दान (阳)施舍；捐献

--करना 施舍；捐献

--देना 给施舍

चालाकी (阴)狡猾，狡猾手段

नापना (及)丈量

रास्ता-- 走路，行走

भोला-भाला (形)老实的，头脑简单的

निमंत्रण (阳)邀请

--देना 邀请

आभूषण (阳)首饰
राहगीर (阳)行路人
की भांति —— की तरह
उपेक्षा (阴)忽视，不理睬
की--करना 忽视……，
不理睬……
तिरस्कार (阳)轻视，蔑视
दयालु (形)仁慈的，
善心的
धर्मात्मा (形)虔信宗教的；
有道德的
(阳)有道德的人，
圣人
उधेड़बुन (阴)思索，踌躇
घुमाना (及)使转动
फिराना (及)使翻转
जड़ना (及)镶嵌
रत्न (阳)宝石
हे (感叹)咳，喂
भोला (形)老实的
भाव (阳)情绪，感情
गंभीर--से 严肃地，郑重地
पूर्व (副)以前
के-- (后)在……之前
पूर्ण (形)完全的；
完成的
युवा (阳)年轻人
पापी (形)有罪的，
罪恶的
अगणित (形)无数的
दंड (阳)惩罚
वंश (阳)家族，家系
--हीन 无后代的，绝后的
पाप (阳)罪孽
उदास (形)不悦的，
闷闷不乐的，悲伤的
उदासी (阴)悲伤，忧愁
आचरण (阳)行动；行为，
品行
का--करना 依……行事
मानसिक (形)心灵的，
精神上的
उपदेश (阳)教训，教导
प्रभावित (形)受感动的，
被感化的
--होना 受感动，被感化

भयभीत （形）害怕的，胆怯的
दरिद्र （形）贫穷的
चिरपोषित（形）久怀心中的
अभिलाषा （阴）愿望，希望
पार （阳）岸，边
इस-- 此岸
ग्रहण （阳）获得，得到
--करना 接受，取得
लोभ （阳）贪心；诱惑
--में आना 贪图…，受…诱惑
छुड़ाना （及）使解脱，使解除，救出
आसानी（阴）容易
--से 容易地

## टिप्पणियां

१. ... कहीं बगुला मछलियों को धोखा देने के लिये एक टांग पर खड़ा हो कर मानों तपस्या कर रहा है, ...

句中मानों意思是"好像"，用于比喻。例如：

वह इतनी तेज़ी से भाग रहा है कि मानों उड़ रहा है।

（他跑得这么快，就像飞似的）

带मानों的句子常用虚拟语气。मानों也可以用जैसे 代替。

२.... कहीं कोई बिलाव चिड़ियों के घोंसले पर हमला करने वाला है...

不定式+वाला 与होना 连用，作谓语，表示动作的"即将发生"。例如：

ज़रा ठहरो, वह आनेवाला है।

（等一下，他就要来了）

पानी बरसनेवाला है।

（要下雨了）

३. कहने को तो वह बाघ था पर ---

句中 कहने को 是一个习语，意思是“说起来”，“虽说”。例如：

कहने को तो वह बच्चा है पर बड़ों की तरह बातें करता है।

（说起来他是个孩子，可谈起话来象个大人。）

४. ... पर दूसरे ही क्षण में गंभीर हो गया।

दूसरे ही क्षण 后面省略了 में，意思是“转瞬间”，“顷刻间”，“马上”。

५. आने-जानेवालों का वहां तांता लगा था।

句中 लगा 为 लगना 的过去分词，作表语，说明主语 तांता 的状态。तांता लगा था 意思是“排成长队”。

६. लोग उस की ओर देखते और उस की चालाकी पर हंस कर आगे का रास्ता नापते।

本句为过去经常时省略了 होना (थे)。

在叙述某件事情的过程中，过去经常时的 होना 有时可以省略。这从上下文中可以看出，不会误认为假设语气。

७. इतने में एक भोला-भाला पथिक भी उसी रास्ते से निकला।

1）इतने में 意即“这时”，相当于 उस समय 。又如：

हम कमरे में बातचीत कर रहे थे, इतने में पानी बरसने लगा।

（我们正在屋里谈话，这时下起雨来了）

2）--रास्ते से निकलना 从……路上经过。

८. अभी तक अपनी पत्नी के लिये ऐसा सुन्दर कंगन बनवाना तो दूर

रहा, नाम के लिये एक छोटा सा आभूषण भी नहीं बनवा पाया।

1） ... तो दूर रहा 是个习语，意思是“差得远”，“不要说”。例如：

मुक्ति से पहले स्कूल में जाना तो दूर रहा, उस का जीवित रहना भी मुश्किल था।
（解放前不要说上学，他连活命都困难。）

तुम्हारी बात तो दूर रही, अपने भाई को भी वह कभी क्षमा नहीं करते।
（别说你了，他连自己的兄弟也从不宽恕）

2）नाम के लिये 也是个习语，意思是“名义上”、“表面上”。例如：

नाम के लिये वह पढ़ रहा है, पर वास्तव में उस का मन पढ़ने-लिखने में नहीं लगता।
（他表面上在学习，可实际上并不专心。）

६. बाघ ने देखा पथिक ने अन्य राहगीरों की भांति उस के निमंत्रण की उपेक्षा नहीं की---

... की भांति 或 .. की तरह （像……一样）用于否定句时，表示“不像……那样”，而不是“像……一样，不……”。例如：

आप की तरह मैं यह किताब पसन्द नहीं करता।
（我不像您那样喜欢这本书）

आज इतवार है, पर वह हमेशा की तरह मुझ से मिलने नहीं आया।

（今天是星期日，可他没有像往常那样来看我）

१०. पर दुख इस बात का है कि कोई मुझ पर विश्वास ही नहीं करता... ।

主句为倒装句，省略了主语。正常词序应是：

（मुझे）इस बात का दुख है कि...

这里所以用倒装，是为了强调 दुख ，由此更显出老虎的伪善面孔。

११. तुम दान लेने योग्य हो, ...

句中 लेने योग्य 为 लेने के योग्य 的省略。

后置词 के योग्य 意为“适于……的”，“值得……的”，“配得上……的”。例如：

यह खेती के योग्य ज़मीन है ।

（这是适于耕作的土地）

तुम प्रशंसा के योग्य हो ।

（你是值得称赞的）

वह इनाम पाने (के) योग्य है ।

（他是配得上得奖的）

१२. शास्त्रों में भी लिखा है कि दान दरिद्र को ही देना चाहिए ।

句中 लिखा 为分词作表语，与 है 一起构成谓语，意思是“写着”。

主句中省略了相关词 यह 。由 कि 引导的是主语从句。

१३. पथिक थोड़ा आगे बढ़ा कि---

这里 थोड़ा 用作状语，意思是“一点”（路）、“几步”。

## व्याकरण

1. कि 引导的时间状语从句

由 कि 引导的时间状语从句，表示它所叙述的事件是在主句动作之前后或正在进行中所发生的，常常是突然的或出乎意料的事件。主句中没有相关词。从句紧接在主句之后出现。例如：

मैं अपने कमरे में बैठा हुआ था कि एक मित्र आया ।

（我正在屋里坐着，来了一位朋友。）

मैं बाहर जानेवाला था कि पानी बरसने लगा ।

（我正要出去，突然下起雨来了）

यह बच्चा बहुत छोटा है, दो कदम चला कि गिर गया ।

（这孩子太小了，刚走了两步就摔倒了）

2. 复合动词 उठना

复合动词 उठना 表示动作的突然发生。例如：

वह डर से कांप उठा ।

（他吓得发抖）

यह दृश्य देख कर वह चिल्ला उठी ।

（看到这个景象，她大声叫喊起来）

复合动词 उठना 的使用，不象 जाना, लेना, देना 等那样广泛，而且多与不及物动词连用。

3. 助动词 पाना

助动词 पाना 表示"能"。例如：

समय के अभाव में मैं यह काम पूरा नहीं कर पाया ।

（由于时间不够，我未能完成这项工作）

सकना 也表示“能”，但多指主观的能力，而 पाना 多指由于客观原因而造成的“能”或“不能”。

पाना 的本义是“得到”、“获得”，作为助动词，与其本义仍有联系，因而含有“得以”的意思。例如：

उस की अभिलाषा पूरी नहीं हो पाई ।

（他的愿望未能实现）

मौसम की वजह से आज हम नहीं जा पाएंगे ।

（由于天气的关系，今天我们去不成了）

मुझे आशा नहीं थी कि तुम आ पाओगे ।

（我没想到你能来得了）

注意： पाना 作为助动词使用时，按不及物动词变化。

कहावतें

कौन है जिस से ग़लती नहीं होती ।

（人非圣贤，孰能无过）

जैसा देश वैसा भेष ।

（入乡随俗）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिए ：

शब्द

भ्रमण स्वच्छ. लोमड़ी झुंड गुर्राना कंगन

हंसी गंभीर पगडंडी संबोधित निमंत्रण आभूषण

भांति धर्मात्मा उधेड़बुन जड़ना रत्न पूर्ण दंड

वाक्यांश

घोखा देने के लिये दूसरे ही क्षण

शिकार न मिलने के कारण कोई न कोई

एक तालाब के किनारे अच्छी तरह

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटकर सुनाने की कोशिश कीजिये :

१) रात की ओस में धुले हुए पेड़-पौधे सुबह की धूप में चमक रहे थे ।

२) कहने को तो वह बाघ था पर वह एक हाथ से माला जप रहा था और उस के दूसरे हाथ में सोने का कंगन था ।

३) झील के पास ही एक पगडंडी थी । आने-जाने वालों का वहां तांता लगा था ।

४) वह इसी उधेड़बुन में लगा हुआ था कि बाघ ने फिर अपने वाक्यों को दुहराया ।

५) पथिक कुछ बोलने ही वाला था कि बाघ फिर बोल उठा ।

६) बाघ की बातों से कंगन के लोभ में आकर वह भोला पथिक तालाब में उतर गया ।

३. नीचे लिखे वाक्यों का विश्लेषण कीजिये, फिर उन का चीनी में अनुवाद कीजिए :

१) कहीं कोई लोमड़ी खरगोशों के फुंड पर ताक लगाए बैठी है, कहीं बगुला मछलियों को घोखा देने के लिये एक टांग पर खड़ा हो कर मानों तपस्या कर रहा है, कहीं कोई बिलाव चिड़ियों के घोंसले पर हमला करनेवाला है और कहीं जंगली सुअर शिकार न मिलने के कारण गुराते हुए अपने सिर को पेड़ों के तने से रगड़ रहा है ।

२) मेरा आधा जीवन बीत गया । अभी तक अपनी पत्नी के लिये ऐसा सुन्दर कंगन बनवाना तो दूर रहा, नाम के लिये एक छो-टा-सा आभूषण भी नहीं बनवा पाया ।

३) बाघ ने देखा पथिक ने अन्य राहगीरों की भांति उस के नि-मंत्रण की उपेक्षा नहीं की और न ही तिरस्कार की हंसी हंसता हुआ आगे बढ़ गया ।

४) यह तो ठीक है कि तुम्हारे पास कंगन है, पर तुम्हारे जैसे हिंसक पशु पर विश्वास कैसे किया जाए ?

५) एक दिन मैं इसी तरह उदास भाव से तालाब के किनारे बैठा हुआ था कि एक धर्मात्मा इसी रास्ते से निकला ।

६) पथिक थोड़ा आगे बढ़ा कि उस दलदल में फंस गया और ज्यों ज्यों निकलने की कोशिश की, दलदल में और अधिक फंसता गया ।

४. निम्नलिखित शब्दों का पर्यायवाची शब्द दीजिए :

बन आसमान पथिक रोशनी पूर्व

पूर्ण युवा दंड क्षमा दरिद्र

५. निम्नलिखित विशेषणों के लिये कम-से-कम दो-दो संज्ञाएं

दीजिए :

जंगली    गंभीर    अगणित    मानसिक

६. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ हिन्दी में समझाइये :

१) लोग उस की ओर देखते और उस की चालाकी पर हंस कर आगे का रास्ता नापते ।

२) तुम मुझे बहुत ही दरिद्र दिखाई पड़ रहे हो ।

३) यह कंगन पाकर मेरी पत्नी फूली न समाएगी ।

४) सच है, दुश्मन से हमेशा सतर्क रहना चाहिये ।

७. नीचे लिखे वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) हम क्लासरूम में बैठे हुए बातचीत कर रहे थे कि---

२) मैं आप से मिलने आनेवाला था कि---

३) हम आप को बुलाने वाले थे कि---

४) मैं एक अभ्यास भी पूरा नहीं कर पाया कि---

५) वह एक शब्द भी नहीं बोल पायी कि---

६) हम अपने काम में लगे हुए थे कि---

८. नीचे दिये शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

由于缺乏经验　　　　相当于四分之一

毫不犹豫　　　　由于健康的原因

作为一个大学生　　　　除印地语以外

值得尊敬　　　　为了人民的幸福

९. निम्नलिखित का अपने वाक्यों में प्रयोग कीजिए :

१) सतर्क रहना　　　　२) कहीं ... कहीं ...

३) धोखा देना

४) मानों

५) हमला करना

६) कहने को

७) दूसरे ही क्षण

८) कोई न कोई

९) तो दूर रहा

१०) दंड मिलना

११) प्रभावित होना

१२) के योग्य

१०. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिए :

1 ）他看起来有点不高兴。

2 ）老师严肃地望着我，好像挺生气。

3 ）虽说他是我的亲戚，可我从来未见过他。

4 ）学习要有好的方法，死记硬背是不行的。

5 ）通过考试可以检查一下大家学到了多少知识。

6 ）考试得第一名的有奖。

7 ）您的意思他好像没有理解。

8 ）老师对我的帮助使我很受感动。

9 ）大家安静，马上就要上课了。

10 ）我正要去找你，你来了。

11 ）他一句话还没说完就哭起来了。

12 ）看样子要出太阳了。

13 ）因为公共汽车上人很多，车走得慢，所以我未能按时到达。

14 ）他可不像你这么纯朴。

15 ）这是公共图书馆，谁想借书都可以借。

16）既然到市场来了，总该买件东西。

17）不要着急，总会有解决问题的办法的。

18）要按法规办事，谁犯错误谁就该挨罚。

19）我本想批评他，可转念一想，光批评也不行。他需要的是帮助。

20）成功的秘诀在于不怕困难，勇往直前。

११. प्रश्नों के उत्तर दीजिए :

१) लेखक जब दक्षिण के वनों में भ्रमण कर रहा था तो वहां का वातावरण कैसा था ?

२) लेखक ने तालाब के किनारे जो बाघ देखा वह क्या कर रहा था ?

३) लेखक को उस बाघ का रूप देख कर क्यों हंसी आई और दूसरे ही क्षण वह क्यों गंभीर हो गया ?

४) बाघ पथिकों से क्या कह रहा था ?

५) बाघ के निमंत्रण की लोग क्यों उपेक्षा कर रहे थे ?

६) सोने के कंगन का नाम सुन कर उस भोलेभाले पथिक ने क्या सोचा ?

७) पथिक ने क्या सोच कर बाघ से कंगन अच्छी तरह दिखाने को कहा ?

८) जब उस पथिक ने बाघ पर अविश्वास प्रकट किया तो बाघ ने गंभीर भाव से क्या कहा ?

९) बाघ की बातों को सुन कर पथिक ने क्या किया ?

१०) बाघ फिर क्या बोला ?

११) वह भोला पथिक तालाब में क्यों उतरा ?

१२) जब पथिक तालाब में उतर कर थोड़ा आगे बढ़ा तो उस को क्या हुआ ?

१३) पथिक को दलदल में फंसा देख कर बाघ ने क्या किया ?

१४) फिर पथिक क्या बोला ?

१५) बाघ ने पथिक से कहा ` मैं तो तुम्हें संसार के दलदल से ही छुड़ानेवाला हूं । ` इस वाक्य का अर्थ स्पष्ट कीजिए ।

१६) अंत में बाघ ने क्या किया ?

१७) इस पाठ को पढ़ कर आप को क्या शिक्षा मिली ?

१२. इस पाठ का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

१३. इस पाठ के अंतिम भाग को---` पथिक । तुम व्यर्थ ही भयभीत होते हो `---`दुश्मन से हमेशा सतर्क रहना चाहिये । `रट कर सुनाइये।

१४. इस पाठ के विषय पर एक छोटी-सी कहानी लिखिये ।

# पांचवां पाठ

## एक यात्रा के संस्मरण

रात की यात्रा थी । बहुत सोच-विचार के पश्चात् यह तय हुआ कि बारी-बारी से हम चार लोगों में से दो लोग सोयें और दो लोग सामान की रक्षा करें । एक-दो स्टेशन आने तक तो सब ठीक रहा पर उस के पश्चात् सामान की रक्षा किसने की, यह भगवान ही जाने । जब मेरी आंख खुली तो देखा कि सूर्य नारायण का प्रकाश चारों ओर फैला हुआ है और मेरे सारे साथी खर्राटे ले रहे हैं । दिल्ली अब अधिक दूर नहीं थी । सब को जगाया और सामान ठीक करना प्रारम्भ कर दिया । दिल्ली में ठहरने की समस्या सामने आएगी इसलिए एक धर्मशाला का पता मालूम करके चले थे । पर वहां पहुंचने पर मालूम हुआ कि उसे धर्मशाला के बजाय होटल कहना ही अधिक उपयुक्त होगा । दो रूपया प्रतिदिन के हिसाब से पांच दिन का अग्रिम भुगतान करने पर एक कमरा मिला । उसमें जगह इतनी थी कि कठिनाई से ही हम चारों के लेटने का प्रबन्ध हो सका । कुछ खाया-पिया और थोड़ी देर विश्राम किया । उस के पश्चात् हम लोग निकल पड़े दिल्ली घूमने ।

दिल्ली में दर्शनीय स्थानों का इतना बाहुल्य है कि हम लोग यही निश्चय नहीं कर पा रहे थे कि पहले किधर जायें । धर्मशाला पुरानी दिल्ली में थी, इसलिए यही निश्चय हुआ कि पहले लाल किला, जामा मस्जिद और चांदनी चौक ही देखे जायें । चांदनी चौक

जाने के लिए तांगेवाले से बात कर ही रहे थे कि पीछे से घंटी बजने की आवाज़ आई। मुड़कर देखा तो ट्राम आ रही थी। यधपि उस में बहुत अधिक भीड़ थी पर हम लोग भी किसी तरह चढ़ ही गए। ट्राम पर बैठने का हमारा यह प्रथम अवसर था। ट्राम से उतर कर चांदनी चौक खूब देखा और फिर लाल किला देखने चले।

लाल किला, जैसा कि उसके नाम से ही बोध होता है, लाल पत्थर का बना हुआ है। इसके चारों ओर खाई है जिसे प्रदर्शक के कथनानुसार शत्रु के आक्रमण का भय होने पर पानी से भर दिया जाता था। किले के भीतर दर्शनीय स्थानों में `दीवाने आम` और `दीवाने खास` मुख्य हैं। इन में किले के निर्माता शाहजहां तथा उसके वंश के सम्राटों का दरबार होता था। फिर हम लोग किले के अन्य दर्शनीय स्थानों को देखते रहे जिन में ब्रिटिश सरकार द्वारा स्थापित संग्रहालय भी था। संग्रहालय देखते समय ही घंटी बजी और हमें बताया गया कि बाहर निकलने का समय हो गया है। यधपि अभी हम पूरा किला नहीं देख पाये थे परन्तु बाहर आना ही पड़ा। उसके सामने बनी हुई जामा मस्जिद दिखाई दी और फिर हम उसी की सीढ़ियों पर चढ़ने लगे। प्रदर्शक ने बताया कि यह एशिया की सबसे बड़ी मस्जिद है। उसके वृहदाकार को देखकर हम लोग वास्तव में आश्चर्य-चकित हो गए।

दूसरे दिन प्रात: ही हम लोग चल पड़े नई दिल्ली में बिड़-ला-बन्धुओं द्वारा बनवाए गए प्रसिद्ध लक्ष्मी नारायण मन्दिर को देखने। इस मन्दिर को सामान्यत: बिड़ला-मन्दिर के नाम से सम्बो-धित किया जाता है। इस मन्दिर की जितनी भी प्रशंसा की जाय, थोड़ी है। ऐसा लगता था कि हम एक विभिन्न लोक में आ गए हैं

जहां कुशल शिल्पियों और चित्रकारों ने अपनी कल्पना के आधार पर एक अनुपम सौंदर्य-जगत का निर्माण किया है । हिन्दुओं के प्रमुख देवी-देवताओं की मूर्त्तियां वहां विधमान हैं । मन्दिर में सर्वत्र दीवारों पर ऐतिहासिक दृश्य प्रदर्शित करने वाले चित्र बने हैं जो हमें अपने गौरवपूर्ण अतीत का स्मरण दिलाते हैं । हम लोग खाने-पीने की सुध-बुध भूल गये और कैमरे पर रीलें ही चढ़ाते उतारते रहे । उस दिन सायंकाल तक का समय मन्दिर देखने में ही निकल गया ।

अगले दिन सवेरे ही कुतुबमीनार देखने जाने के लिए मेहरोली की बस पर सवार हुए । मार्ग में न मालूम कितने नगर पड़े । ये सब नवनिर्मित बस्तियां हैं और दिल्ली के उपनगर हैं । बस-स्टेशन से कुतुबमीनार तक पहुंचते-पहुंचते न जाने कितने मकबरों और ऐतिहासिक भवनों के ध्वंसावशेष देखे । कुतुबमीनार के पास ही एक लौह स्तम्भ खड़ा है, जिस पर ज़ंग का नाम न था । यह किसी हिन्दू सम्राट द्वारा बनवाया गया है । उसे देखने के पश्चात् कुतुबमीनार की कुछ उजली और कुछ अंधेरी लगभग तीन सौ अस्सी सीढ़ियां चढ़कर उसकी चोटी पर पहुंचे । वहां से नीचे देखने पर ऐसा लगता था कि जैसे हम बादलों की गोद से पृथ्वी तक का अवलोकन कर रहे हों । दस-बारह मील दूर स्थित लाल किला और जामा मस्जिद भी स्पष्ट दीख रहे थे । वापस होते-होते सायंकाल हो गया । फिर नई दिल्ली का प्रसिद्ध बाज़ार कनाट सर्कस देखा ।

फिर इस के बाद हमने इंडिया गेट की छवि देखी । उस के निकट बनी नहर में कुछ देर नौका-विहार किया और रात होते-होते अपने निवास-स्थान पर वापस आए ।

इस समय तक हम न तो यमुना में स्नान कर पाये थे, न आकाश वाणी का दिल्ली केन्द्र ही देखा था और न दिल्ली के बाज़ार घूमने का ही अच्छी तरह अवसर मिला था। परन्तु हम लोगों की जेबें ख़ाली होने वाली थीं। इस लिये अगले ही दिन वापसी की बात तय हुई। जल्दी-जल्दी घर के सब लोगों के लिए कुछ न कुछ उपहार ख़रीदे और दोपहर की ट्रेन से ही वापसी यात्रा आरम्भ की।

## शब्दावली

संस्मरण (阳) 回忆

सोच-विचार (阳) 思索，考虑

के पश्चात (后) के बाद

तय (阳) 决定

(形) 决定的

--होना (करना) 决定

बारी (阴) 次序；轮换

बारी बारी से 按次序，一个一个地；轮流

भगवान (阳) (印度教) 薄伽梵，上帝，老天爷

--जाने 天晓得

नारायण (阳) 那罗延 (毗湿奴神)；神

खर्राटा (阳) 鼾声

--लेना 打鼾，酣睡

जगाना (及) 使醒，唤醒

प्रारम्भ (阳) 开始

--करना 开始

सामने (副) 面前，前面

--आना 出现

धर्मशाला (阴) 福舍，宗教会馆 (通常为圣地朝圣者准备的住所)

मालूम (形) 知道的

--करना 了解，打听

के बजाय (后) 代替

होटल (阳) (英) 饭店

उपयुक्त (形) 合适的，适当的

अग्रिम （形）预付的
（款项）
भुगतान （阳）缴纳，支付
--करना 缴纳，支付
दर्शनीय （形）值得看的，
好看的
बाहुल्य （阳）多，众多
निश्चय （阳）决定
--करना 决定
किधर （副）向哪里，
往哪里
तांगा （阳）二轮马车
तांगेवाला （阳）马车夫
यद्यपि （连）虽然
चढ़ना （不及）登上；乘坐
（车等）
प्रथम （数）第一
उतरना （不及）下，下来
बोध （阳）知识；理解
--होना 知道，了解
प्रदर्शक （阳）向导；指示者
के कथनानुसार（后）按照…所说的，
根据…所讲的

शत्रु （阳）敌人
आक्रमण （阳）进攻
भय （阳）害怕，担心
का--होना 害怕…，担心…
दीवाने आम （阳）
平民可以入内的宫廷接待室
दीवाने ख़ास （阳）
只限王公大臣参加的机密会议厅
निर्माता （阳）建造者，
缔造者
शाहजहां 沙杰汗王
（莫卧尔王朝）
सम्राट （阳）帝王
दरबार （阳）宫廷；
宫廷会议
संग्रहालय （阳）博物馆
सीढ़ी （阴）梯子；台阶
वृहदाकार （阳）宏伟的外型
आश्चर्यचकित （形）惊讶的，
感到奇怪的
प्रात: （阳）早晨，黎明
चल पड़ना（不及）出发，起程
बिड़ला 比尔拉（一财团）

--बन्धु 比尔拉家族成员

लक्ष्मी (阴)吉祥天女

(毗湿奴神的妻子，财富女神)

मंदिर (阳)庙，庙宇

सामान्यतः (副)一般，通常

विभिन्न (形)不同的，另外的

लोक (阳)世界

शिल्पी (阳)手工艺工人

चित्रकार (阳)画家

कल्पना (阴)想象

सौंदर्य (阳)美，美丽

जगत (阳)世界

विद्यमान (形)存在的

सर्वत्र (副)各处，各地

ऐतिहासिक (形)历史的，历史上的

प्रदर्शित (形)被表现出来的，被展示的

--करना 表现，展示

अतीत (阳)过去

स्मरण (阳)记忆

दिलाना (及)使交给

स्मरण-- 使忆起，提醒

सुध-बुध (阴)知觉；感觉

--भूलना 失去知觉；没有感觉

कैमरा (阳)(英)照相机

रील (阴)(英)(胶片、磁带等的)盘

चढ़ाना (及)安上，装上

उतारना (及)卸下

सायंकाल (阳)黄昏

मेहरौली 地名

सवार (形)乘坐的

पर--होना 乘坐……

नवनिर्मित (形)新建的

बस्ती (阴)居民区

उपनगर (阳)郊区；卫星城

ध्वंसावशेष (阳)废墟

लौह (形)铁的

जंग (阳)锈，铁锈

उजला (形)光亮的，明亮的

अंधेरा (形)黑暗的

चोटी (阴)顶端

| | | | |
|---|---|---|---|
| अवलोकन | (阳)观看，观察 | --करना | 消遣，玩耍 |
| का--करना | 观看，观察 | निवास | (阳)居住，居留 |
| स्थित | (形)位于……的 | --स्थान | 住所 |
| दीखना | (不及)显示，被看见 | आकाशवाणी | (阴)印度广播电台 |
| कनाट सर्कस | (阳)市场名 | जेब | (阴)衣袋，口袋 |
| गेट | (阳)(英)门，城门 | कुछ न कुछ | 不论什么；至少 |
| छवि | (阴)美丽；形象 | उपहार | (阳)礼物 |
| नौका | (阴)船 | ट्रेन | (阴)火车 |
| विहार | (阳)消遣，玩耍 | वापसी | (形)返回的 |

## टिप्पणियां

१. एक-दो स्टेशन आने तक तो सब ठीक रहा पर उस के पश्चात् सामान की रक्षा किस ने की, यह भगवान ही जाने।

1 ) एक-दो स्टेशन आने तक

स्टेशन आना 意为"到站"，स्टेशन 为 आना 的施事。

तक 这里的意思是 के पहले。

2 ) सब ठीक रहा　　一切正常

सब 是主语。रहा 是 रहना 的过去时，作谓语动词。रहना 这里作系动词，意为"保持，维持"。ठीक रहना 意思是"保持正常"。

२. सब को जगाया और सामान ठीक करना प्रारम्भ कर दिया।

1 ) 这句话省略了主语 मैं ने 。

2）ठीक करना　构成动词，这里意为“整理”。

३. पर वहां पहुंचने पर मालूम हुआ कि उसे धर्मशाला के बजाय होटल कहना ही अधिक उपयुक्त होगा।

1）句中पर 用在不定式的后面，表示“……之后”，有 के बाद 的意思。例如：

भोजन करने पर कसरत नहीं करनी चाहिये।

（饭后不应锻炼身体）

कुछ कदम चलने पर वह रुक गया।

（他走了几步便站住了）

2）后置词 के बजाय 意为“代替……”，“不是……而是……”。例如：

हाथ से धोने के बजाए मशीन से धोना अधिक अच्छा है।

（用机器洗代替手洗要好得多）

आप उस के बजाए मुझे दे दीजिए।

（您不要给他，给我吧）

४. उस में जगह इतनी थी कि कठिनाई से ही हम चारों के लेटने का प्रबन्ध हो सका।

这是一个主从复合句。कि 引导的是程度状语从句，主句中的相关词为इतना 。此句 इतनी 后面省略了छोटी 或 कम 。

इतना.... कि.... 意思是“如此……以致……”。例如：

वह इतनी तेज़ी से भाग गया कि कोई उसे नहीं पकड़ सका।

（他跑得那么快，谁也没能捉住他）

बस में इतनी भीड़ थी कि बैठना तो दूर रहा, खड़े रहना भी

कठिन था।

(公共汽车上人太多了，别说坐了，连站着都困难 )

५. उस के पश्चात् हम लोग निकल पड़े दिल्ली घूमने।

1 ) 这是个倒装句。正常词序应是 दिल्ली घूमने निकल पड़े。
倒装是为了突出 दिल्ली घूमने。

2 ) 复合动词 पड़ना 在本句中的含义与 जाना 相同。

3 ) घूमना 这里意为"逛"，"游览"。

६. ट्राम पर बैठने का हमारा यह प्रथम अवसर था।

(这是我们第一次乘坐电车)

本句主语为 यह 。表语为 ट्राम पर बैठने का हमारा प्रथम अवसर。

在表语很长的情况下，主语往往可以放在表语中适当的位置，一般放在中心词的前面。例如：

तुम्हारे लगन से न पढ़ने का यही फल है।

(这正是你不努力学习的结果)

७. लाल किला, जैसा कि उस के नाम से ही बोध होता है, लाल पत्थर का बना हुआ है।

这里 ( लाल पत्थर ) का 的用法相当于से 。这句话的意思是"用红色石头做成的"。

表示"用……做成的"，多可用 का 代替से 。如：

यह मकान शीशे का बना हुआ है।

(这房子是用玻璃做的 )

यह दीवार मिट्टी की बनी है।

(这墙是用泥土做的 )

注：过去分词可用简式，如第二个例句。

८. इस के चारों ओर खाई है जिसे प्रदर्शक के कथनानुसार शत्रु के आक्रमण का भय होने पर पानी से भर दिया जाता था।

句中 पर 表示原因。又如：

उसे अपनी गलती पर दुख है।

（他因自己的错误而难过）

हम अपनी मातृभूमि के नाम पर गर्व करते हैं।

（我们为祖国的声望而感到骄傲）

९. इस मंदिर की जितनी भी प्रशंसा की जाए, थोड़ी है।

（无论怎样赞美这座神庙都不过分）

1.）जितना भी　　的意思是“无论多少”，“不管怎么多”。

　　जितना 的用法见本课语法注释。

2）थोड़ी है　省略了主语 उतनी प्रशंसा。

　　थोड़ा 在句中意为“少”，“不多”。这里也可用 कम。

१०. ऐसा लगता था कि हम एक विभिन्न लोक में आ गए हैं...

（我们觉得好像来到了另外一个世界）

ऐसा लगता था 省略了逻辑主语 हम (को)。

कि 引导的是主语从句，主句中相关词为 ऐसा。又如：

(मुझे) ऐसा लगता है कि आप मुझ से नाराज़ हैं।

（看来您在生我的气）

ऐसा लगता है 也可以说 ऐसा मालूम होता है，意义和用法相同。

在这种句型中，कि 后面有时可加 जैसे 。这时，从句则带有比拟性质了，谓语动词也多用虚拟语气。

加 जैसे 后，कि 则可不用，而变为比拟状语从句。（参阅第2课注释4）

११. मार्ग में न मालूम कितने नगर पड़े।

1）न मालूम 是个习语，意思是“不知道”，“不晓得”，常与疑问词 कितना, क्या, क्यों, कहां, कौन 等连用。例如：

न मालूम वह कहां गया।

（不知道他到哪儿去了）

2）动词 पड़ना 这里表示在通往某地的路途中“有”，“出现”等。如：

उन के घर के रास्ते में एक पुल पड़ता है।

（到他家去的路上有一座桥）

本句中 पड़े 可理解为 दिखाई पड़े 。

१२. ... न जाने कितने मकबरों और ऐतिहासिक भवनों के ध्वंसावशेष देखे।

न जाने 与 न मालूम 在意义和用法上相同。

१३. कुतुबमीनार के पास ही एक लोह स्तंभ खड़ा है जिस पर ज़ंग का नाम न था।

句中 नाम 意为“痕迹、迹象”。ज़ंग का नाम न था 意思是“丝毫没有生锈”。

१४. उसे देखने के पश्चात् कुतुबमीनार की कुछ उजली और कुछ अंधेरी लगभग तीन सौ अस्सी सीढ़ियां चढ़ कर उस की चोटी पर पहुंचे।

句中 कुछ.... और कुछ.... 意思是“有些是……，有些是……”。又如：

मैं ने कुछ बड़ी और कुछ छोटी कुल दस किताबें ख़रीदीं ।

（我大大小小一共买了十本书）

१५. -कार（梵）

后缀，置于名词后面，表示“动作发出者”。如：

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| चित्र | + | कार | → | चित्रकार | 画家 |
| साहित्य | + | कार | → | साहित्यकार | 文学家 |
| सलाह | + | कार | → | सलाहकार | 劝告者；顾问 |

## व्याकरण

१. जितना 引导的程度状语从句

用 जितना 引导的程度状语从句，是从数量上与主句中相关词所表示的程度进行对比。主句中用相关词 उतना 或 इतना 。主句可在从句之前，也可在从句之后出现。例如：

वह उतना खा सकता है जितना तुम नहीं खा सकते ।

（你没有他吃得多）

उत्तर में जितनी (अधिक) सर्दी है दक्षिण में उतनी नहीं ।

（南方没有北方冷）

वह इतना लम्बा नहीं है जितना उस का भाई ।

（他不如他兄弟高）

注意：1）उतना 和 जितना 的性数随其被修饰语变。

2）主句在从句之后出现时，相关词 उतना 有时可省略。

2. जैसा कि 引导的附加句

由 जैसा कि 引导的附加句，是对主句所述内容加以补充说明。जैसा कि... 意思是"正如……"、"就像……"。

由 जैसा कि 引导的附加句可以置于主句之前、之后或中间，用逗号与主句隔开。主句中没有与之相应的相关词。例如：

जैसा कि सब लोग जानते हैं, यह एक बहुत कठिन कार्य है ।
（正象大家所知道的，这是一项很艰巨的任务）

मैं ने इस पाठ को रट लिया है, जैसा कि अध्यापक जी चाहते थे।

（我已经像老师所要求的那样把这课书背下来了）

注意：जैसा 没有性、数的变化。

3. तो 与पर构成的并列复合句

语气词तो单独使用时在句中一般只表示强调、肯定等语气，没有具体含义，但当它与转折连词पर引导的句子连用构成并列复合句时，便有了具体的意义。这时तो即表示"虽然"、"倒是"等意，पर表示"但是"、"可是"等。例如：

उस का भाई तो आया है, पर वह नहीं आया ।
（他的兄弟倒是来了，可他没来）

यह मशीन छोटी तो है, पर है मज़बूत ।
（这机器虽小，但结实。）

आप ने मुझ से कहा तो था, पर मैं भूल गया ।

（您是跟我说过的，可我忘了　）

तो在句中的位置依据所述的重点来设置。तो 可放在任何成份之后，而将该成份作为所述重点。这时，पर引导的句子的重点也相应转移。试比较下列各句：

मैं ने तो यह बात उस से कही थी, पर अध्यापक जी ने नहीं कही थी।

（我倒是跟他说过这件事，可老师没说过。）

मैं ने यह बात तो उस से कही थी, पर दूसरी बातें नहीं कहीं थीं।

（这件事我是跟他说过的，可别的事没说。）

मैं ने यह बात उस से तो कही थी, पर किसी दूसरे से नहीं।

（这件事我跟他是说过的，可对别人没说过。）

मैं ने यह बात उस से कही तो थी, पर उस ने ध्यान नहीं दिया।

（这件事我对他说是说过的，可他没注意。）

注意：朗读时重音的位置依所述重点来确定。

तो与पर构成的并列复合句在印地语中使用较多，应反复练习，努力掌握。

| कहावतें |
| --- |
| जो जैसा करेगा वैसा भरेगा। |
| （善有善报，恶有恶报） |
| जितना व्यापार उतना नफ़ा। |
| （费多少力气就有多少收获） |

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

<u>शब्द</u>

संस्मरण तय खर्राटा प्रारम्भ उपयुक्त निश्चय
ट्राम पत्थर कथनानुसार भय सम्राट सीढ़ी
आश्चर्यचकित बिड़ला लक्ष्मी विभिन्न कल्पना
सौंदर्य विद्यमान सर्वत्र

<u>वाक्यांश</u>

| | |
|---|---|
| बहुत सोच-विचार के पश्चात् | कठिनाई से ही |
| बारी-बारी से | अपनी कल्पना के आधार पर |
| भगवान ही जाने | ऐसा लगता था कि |
| दो रुपया प्रतिदिन के हिसाब से | जल्दी-जल्दी |

२. नीचे लिखे वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) जब मेरी आंख खुली तो देखा कि सूर्य नारायण का प्रकाश चारों ओर फैला हुआ है और मेरे साथी खर्राटे ले रहे हैं।

२) उस में जगह इतनी थी कि कठिनाई से ही हम चारों के लेटने का प्रबंध हो सका ।

३) यद्यपि उस में बहुत अधिक भीड़ थी पर हम लोग भी किसी तरह चढ़ ही गए ।

४) लाल किला, जैसा कि उस के नाम से बोध होता है, लाल

पत्थर का बना हुआ है ।

५) उस के वृहदाकार को देख कर हम लोग वास्तव में आश्चर्य-चकित हो गए ।

६) हम लोग खाने-पीने की सुध-बुध भूल गए ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का चीनी में अनुवाद कीजिए :

१) दिल्ली में ठहरने की समस्या सामने आएगी इसलिये एक धर्मशाला का पता मालूम कर के चले थे ।

२) पर वहां पहुंचने पर मालूम हुआ कि उसे धर्मशाला के बजाए होटल कहना ही अधिक उपयुक्त होगा ।

३) इस के चारों ओर खाई है जिसे प्रदर्शक के कथनानुसार शत्रु के आक्रमण का भय होने पर पानी से भर दिया जाता था ।

४) ऐसा लगता था कि हम एक विभिन्न लोक में आ गए हैं जहां कुशल शिल्पियों और चित्रकारों ने अपनी कल्पना के आधार पर एक अनुपम सौंदर्य-जगत का निर्माण किया है ।

५) मंदिर में सर्वत्र दीवारों पर ऐतिहासिक दृश्य प्रदर्शित कर-नेवाले चित्र बने हैं जो हमें अपने गौरवपूर्ण अतीत का स्मरण दिलाते हैं ।

६) इस समय तक हम न तो यमुना में स्नान कर पाये थे न आ-काशवाणी का दिल्ली केन्द्र ही देखा था और न दिल्ली के बाज़ार घूमने का अच्छी तरह अवसर मिला था । परन्तु हम लोगों की जेबें ख़ाली होने वाली थीं, इसलिये अगले ही दिन वापसी की बात तय हुई ।

४. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिए :

१) दिल्ली में दर्शनीय स्थानों का इतना बाहुल्य है कि हम लोग यही निश्चय नहीं कर पा रहे थे कि पहले किधर जाएं।

२) हम लोग खाने-पीने की सुध-बुध भूल गए और कैमरे पर रीलें ही चढ़ाते-उतारते रहे।

३) मार्ग में न मालूम कितने नगर पड़े।

४) कुतुबमीनार के पास ही एक लौह स्तंभ खड़ा है जिस पर जंग का नाम न था।

५. नीचे दिये शब्दों को अपने वाक्यों में प्रयुक्त कीजिए :

१) बारी-बारी से
२) सामने आना
३) के बजाए
४) कठिनाई से
५) निश्चय होना
६) आश्चर्यचकित होना
७) स्मरण दिलाना
८) न मालूम (न जाने)

६. नीचे दिये वाक्यों का विश्लेषण कीजिये :

१) एक-दो स्टेशन आने तक तो सब ठीक रहा, पर उस के पश्चात् सामान की रक्षा किस ने की, यह भगवान ही जाने।

२) चांदनी चौक जाने के लिये तांगेवाले से बात कर ही रहे थे कि पीछे से घंटी बजने की आवाज़ आई।

३) दूसरे दिन प्रात: ही हम लोग चल पड़े नई दिल्ली में बिड़ला बन्धुओं द्वारा बनवाये गए प्रसिद्ध लक्ष्मी नारायण मंदिर को देखने।

४) वहां से नीचे देखने पर ऐसा लगता था कि जैसे हम बादलों की गोद से पृथ्वी तक का अवलोकन कर रहे हों ।

७. निम्नलिखित वाक्यों को पूरा कीजिये :

( क )

१) यह लड़का उतना तेज़ है-----

२) यह सवाल इतना मुश्किल नहीं है-----

३) जितनी ज़्यादा किताबें वह पढ़ चुका है-----

४) जितनी कुशलता से वह काम कर लेते हैं-----

( ख )

१) लम्बी दीवार, जैसा कि उस के नाम से ही बोध होता है,----

२) जैसा कि आप सब को मालूम है,-----

३) ---, जैसा कि आप मुझ से आशा करते थे ।

४) आज का मौसम, जैसा कि हम चाहते थे,---

( ग )

१) आप से मिल कर मुझे ऐसा लगता है कि-----

२) यह ख़बर सुन कर ऐसा लगता था कि-----

३) उन से बातें कर के ऐसा लगता है कि जैसे-----

४) ऐसा लगता है कि जैसे-----

( घ )

१) आप की बात तो ठीक है, पर-----

२) आप की बात ठीक तो है, पर-----

३) मैं अनुवाद तो कर चुका हूं, पर-----

४) मैं अनुवाद कर तो चुका हूं, पर-----

८. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

学过的课文　　老师提的问题

完成了的作业　　印度生产的影片

取得的经验　　你担负的责任

决定了的事情　　他洗的衣服

९. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिए :

1）大家安静！不要一起说，一个一个地说。

2）来到学校我觉得好像回到家里一样。

3）听到这个消息他高兴得跳起来。

4）要做好准备，可能会遇到许多难以解决的问题。

5）这些照片使我想起了许多往事。

6）吃过晚饭他没有回宿舍，直接到图书馆去了。

7）昨天我一直等到你四点钟。

8）今天是我第一次游览长城。

9）正如你所希望的，我们已决定明天出发去南方旅行。

10）天晓得他跑到哪儿去了。

11）他从没有像今天来得这么早。

12）不要停住，继续说下去。

13）不知道他今天为什么没来上课。大概病了吧。

14）我是照你说的办的。

15）只要努力，总会有收获的。

16）那个人我是认识的，可不记得他叫什么名字了。

17）对那些看起来很老实实际上很坏的人要保持警惕。

18）这里有一张电影票，谁想要谁就拿去吧。

19）您说话太快了，我听不懂。请慢点说。

20）考试的时间定下来了吗？

१०. निम्नलिखित प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) रात की यात्रा में यात्रियों ने सामान की किस तरह रक्षा की ?

२) जब लेखक की आंख खुली तो उस ने क्या देखा ?

३) दिल्ली में यात्री लोग कहां ठहरे ?

४) यात्री लोग क्यों निश्चय नहीं कर पा रहे थे कि पहले किधर जाएं ?

५) बाद में क्या निश्चय किया और क्यों ?

६) वे लोग चांदनी चौक देखने के लिये कैसे चले, तांगे से या ट्राम से ?

७) चांदनी चौक देखने के बाद वे फिर कहां चले ?

८) लाल किले के बारे में कुछ बताइये ।

९) जामा मस्जिद के बारे में आप क्या जानते हैं ?

१०) दूसरे दिन यात्री लोग कहां गये ?

११) लक्ष्मीनारायण मंदिर के बारे में आप जो कुछ जानते हैं वह बताइये ।

१२) अगले दिन यात्री लोग कहां गए ? और कैसे गये ?

१३) कुतुबमीनार के मार्ग में यात्रियों ने क्या क्या देखा ?

१४) वह लौह स्तंभ कहां पर खड़ा है ? उसे किस ने बनवाया है?

१५) कुतुबमीनार के बारे में कुछ बताइये ।

१६) अन्त में यात्रियों ने कौन-सा स्थान देखा ?

१७) यात्री लोगों ने जल्दी-जल्दी वापसी की बात क्यों तय की ?

१८) इस पाठ को पढ़ कर आप को क्या लगा ?

११. इस पाठ का सारांश सुनाइये ।

१२. इस पाठ के पहले दो पैराग्राफ़ों को रटकर सुनाइये ।

१३. `एक यात्रा` शीर्षक पर कुछ बोलिये ।

# छठवां पाठ

## दो की लड़ाई में तीसरे का भला

गरमी का मौसम था और एक ऊदबिलाव शिकार की तलाश में एक तालाब के किनारे किनारे टहल रहा था । अचानक उसने देखा कि दूर से लहरों को काटती हुई हरे रंग की एक बहुत ही खूबसूरत मछली उधर आ रही है ।

मछली बड़े मज़े से तैर रही थी । लेकिन उसे पकड़ना बहुत कठिन था । एक तो वह किनारे से काफ़ी दूर थी , दूसरे वह बहुत तेज़ गोता लगानेवाली मछलियों में से थी । इतने में उसने देखा कि एक बड़ी शानदार मोटी-ताज़ी लाल रंग की मछली सामने पानी से खेल रही थी। इस मछली का हाथ आना तो और भी कठिन था । जब बहुत देर तक ताक-झांक करने पर भी कुछ नतीजा न निकला तो मन ही मन वह अपने आपको कहने लगा---`सुनो भाई ऊदबिलाव, बड़े-बूढ़ों ने कहा है कि जहां हाथ नहीं चलते, वहां ज़बान चलती है ।`

यह सोचकर वह उल्टे पांव पीछे को पलटा और जहां वह हरी मछली तैर रही थी, उस किनारे के पास जाकर कहने लगा---`खूबसूरती की देवी, मुझे आपसे कुछ कहना है ।`

हरी मछली अपने लिए इस तरह आदर के शब्द सुनकर खुशी से फूली न समायी और बोली `कहो, क्या बात है ?`

ऊदबिलाव ने कहा---`अगर कोई सोने को पीतल बताए और अच्छे को बुरा तो कैसा लगेगा ?`

मछली ने कहा---` बेशक, बुरा मालूम होगा ।`

ऊदबिलाव बोला---` तो फिर वह लाल मछली जो है, अभी-अभी अपनी सहेलियों से कह रही थी कि यह हरी मछली इतनी क्यों इतराती है ।`

हरी मछली ऊदबिलाव से कहने लगी---` तुम ज़रा उस कल-मुंही से कह देना कि मुंह संभालकर बात किया करे, वरना इस ताल में रहना दूभर कर दूंगी ।`

इस तरह उस हरी मछली को भड़काकर अब ऊदबिलाव उस किनारे के पास आया जहां वह लाल मछली तैर रही थी और पुकारकर कहने लगा---` ज़रा इस खेल-कूद को बन्द करके मेरी एक बात तो सुन लो, महारानी । वह हरी मछली ताल की और मछलियों से तुम्हारे बारे में क्या-क्या कह रही है, कुछ उसकी भी ख़बर है ?`

लाल मछली यह बात सुनकर ठिठकी और बोली---` क्या कहा तुमने ?`

ऊदबिलाव बोला---` उसने तुम्हारे बारे में ऐसी-ऐसी गालियां बकी हैं कि मेरा तो दिल हिल गया । कलमुंही, फूहड़, बेवकूफ़ और न जाने क्या-क्या बना दिया उसने तुमको ।`

लाल मछली ये बातें सुनकर गुस्से से लाल होगयी और आगबबूला होकर कहने लगी---` उस मौंड़ी बेहूदी से कह देना कि क्या जूते खाने को सिर खुजला रहा है ।`

ऊदबिलाव फिर पलटा और हरी मछली के पास आकर बोला---`हमें तो अब यह जगह छोड़ देनी पड़ेगी ।`

हरी मछली ने कहा---` क्यों, क्या बात है ?`

ऊदबिलाव कहने लगा---' तुम्हारी प्यारी-प्यारी सलोनी सूरत और नेक स्वभाव से कुछ ऐसा प्रेम हो गया है कि अगर कोई तुम्हारे बारे में कुछ बेजा बात कहता है तो जी चाहता है कि उसकी ज़बान खींच लूं। पर क्या करूं, कुछ बस नहीं चलता।'

हरी मछली ने कहा---' क्या उसी निगोड़ी ने फिर कुछ और कह दिया ?'

ऊदबिलाव ने कहा---' अजी, कोई एक बात कही हो तो बताऊं। कहने लगी कि कलमुंही किसी ऊंचे घराने की थोड़ी ही है। खबर नहीं, कहां की रहनेवाली है। मुझे तो बिल्कुल गंवार मालूम होती है, उजड्ड। न बात करने का ढंग, और न तैरने की तमीज़।'

यह सुनकर तो हरी मछली आपे से बाहर हो गई। वह चीखने लगी---भगवान करे वह ऐसी जगह पीटी जाय जहां पानी न मिले।

ऊदबिलाव ने यह गाली याद कर ली और तुरंत ही फिर लाल मछली की तरफ़ रवाना हो गया।

लाल मछली उसकी बाट जोहती हुई अब भी पानी पर तैर रही थी। ज्यों ही उसने ऊदबिलाव को देखा, चीखकर कहने लगी---' उसी कमीनी के पास से आ रहे हो न ?'

ऊदबिलाव ने सिर झुका लिया और कुछ भी न बोला।

लाल मछली कहने लगी---क्यों... ?

ऊदबिलाव ने कहा---'अजी, तुम्हारे बारे में उसने जो बातें कही हैं कि है भगवान।'

लाल मछली ने कहा---' कुछ सुनाओ तो सही, क्या-क्या कहा

है उस डायन ने ?'

ऊदबिलाव ने खूब नमक मिर्च लगाकर हरी मछली ने जो-जो कहा था वह सब सुना दिया । लाल मछली का तो यह हाल हुआ कि मानों उसके तन-बदन में मिर्चें लग गईं ।

ऊदबिलाव ने कहा---' अब ज़रा संभल जाओ । वह अपने हिमायतियों को जमा करने जा रही है और उनके साथ तुम पर चढ़ाई करेगी।'

लाल मछली ने कहा---' मैं अभी उसका और उसके हिमायतियों का मिज़ाज दुरूस्त किए देती हूं ।'

ऊदबिलाव यह सुनकर उलटे पांव बड़ी तेज़ी से भागा और हरी मछली से चिल्लाकर कहने लगा---' लो, अब होशियार हो जाओ । वह तुम पर चढ़ाई कर रही है ।'

हरी मछली ने कहा---' धन्यवाद । आने दो, अभी खबर लेती हूं उसकी ।'

इतने में लाल मछली आ ही पहुंची । फिर दोनों लड़ने लगीं । कभी यह ऊपर तो कभी वह नीचे । कभी वह ऊपर और कभी यह नीचे ।जब लड़ते-लड़ते वे चित हो जातीं तो उनके पेट की सफ़ेद-सफ़ेद चांदी की तरह चमकदार खाल देखकर ऊदबिलाव के मुंह में पानी भर आता ।

थोड़ी देर में लड़ते-लड़ते वे दोनों बेदम हो गईं और पानी के ऊपर तैरती हुईं किनारे से आ लगीं । अब ऊदबिलाव के लिए अच्छा मौका था । ऊदबिलाव ने बात की बात में उन्हें अपने पेट में धर लिया ।

सच है, दो में फूट डालकर इसी तरह तीसरा अपना भला किया करता है ।

## शब्दावली

भला (阳)好处，利益
ऊदबिलाव (阳)水獭
तलाश (阴)寻找
की--में 寻找
टहलना (不及)走，散步
लहर (阴)波浪
काटना (及)切，割
लहरों को-- 破浪，迎着浪头
खूबसूरत (形)好看的，漂亮的
तैरना (不及)游泳；漂动
गोता (阳)潜水
--लगाना 潜水
शानदार (形)仪表堂皇的，有气派的
मोटा-ताज़ा (形)肥胖的
हाथ आना (不及)得到，到手
और भी 更，更加

ताक-झांक (阴)注视；伺机
--करना 注视；伺机
नतीजा (阳)结果
--निकलना 得到结果
मन ही मन 心里，暗自
अपने आप (代)自己
बड़े-बूढ़े (阳)老人们，先人
उलटा (形)相反的
उलटे पांव (पलटना)马上(返回)
पलटना (不及)向后转；返回
खूबसूरती (阴)美丽，漂亮
पीतल (阳)铜
बेशक (副)无疑地
सहेली (阴)女友
इतराना (不及)装腔作势；妄自尊大
कलमुंहा (形)没脸的，该死的
संभालना (及)控制
मुंह संभाल कर बातें करना 说话当心

वरना (副)否则，不然
ताल (阳)水池
दूभर (形)困难的
--करना 使……变得困难，使……难以……
भड़काना (及)煽动，挑动
पुकारना (及)招呼，呼喊
महारानी (阴)王后，皇后
खबर (阴)消息
को--होना ……有消息，听说，知道
की--लेना 教训……，惩罚……
ठिठकना (不及)突然停住，呆立
गाली (阴)骂人的话
बकना (及)胡说，说废话
गाली-- 漫骂
दिल हिलना 心里打颤，心惊肉跳
फूहड़ (形)粗野的，粗俗的
गुस्सा (阳)怒，怒气
गुस्से से लाल होना 非常生气

आग-बबूला (形)发火的，生气的
--होना 气急败坏
भौंड़ा (形)畸形的，丑陋的
बेहूदा (形)下流的，粗野的
खुजलाना (不及，及)痒，发痒；抓痒
सिर-- 头发痒；想……
सलोना (形)娇丽的，美丽诱人的
सूरत (阴)脸形，面貌，面庞
नेक (形)好的，善良的
स्वभाव (阳)性格，脾气
कुछ ऐसा (形)非常的，特殊的
बेजा (不变形)不恰当的，不适合的
जी (阳)心
--चाहना 心想…，想要…
खींचना (及)拉，扯
बस (阳)力量，权力
--चलना 有力量；有办法
निगोड़ा (形)无用的，没有本事的

अजी （感叹）哎！喂！

घराना （阳）家庭，家族

गंवार（形、阳）大老粗，土包子

उजड्ड （形）不文明的，粗鲁的

तमीज़ （阴）本事；懂行

की--होना 会……；懂……

आपा （阳）自我；自制力

आपे से बाहर होना （由于愤怒）失去自制力，控制不住自己

चीखना（不及）叫喊，尖叫

भगवान करे 但愿……；愿老天保佑……

पीटना （及）打

रवाना（不变形）出发的，动身的

की ओर--होना 向……走去

के लिये--होना 动身去……

बाट （阴）道路

जोहना （及）注视

की बाट--- 等待……

ज्यों ही ... त्यों ही ... 刚刚…就在这时；一…就…

कमीना （形）下贱的，卑鄙的

झुकाना（及）低下，弯下

सिर-- 低头

डायन （阴）女巫，巫婆

नमक （阳）盐

मिर्च （阴）辣椒

नमक--लगाना 添油加醋

तन （阳）身体

बदन （阳）身体

तन--में मिर्चें लगना 辣椒贴在身上（身上火辣辣地难受）

संभलना（不及）当心，小心

हिमायती（阳）袒护者，支持者

जमाना（及）集中，召集

चढ़ाई （阴）进攻，攻击

पर--करना 进攻……，攻击…

मिज़ाज（阳）本性；习性

दुरुस्त （形）正确的

का मिज़ाज---करना 教训……

होशियार（形）小心的，谨慎的

--होना 小心，谨慎

चित （形）仰卧的

--हो जाना 仰卧，
仰面朝天倒下

चांदी (阴) 银子

चमकदार (形) 闪闪发光的，
发亮的

खाल (阴) 皮

मुंह में पानी भर आना
垂涎欲滴

बेदम (形) 失去知觉的，昏迷的

--होना 失去知觉，
昏迷

बात की बात में 说话间，
转眼间

धरना (及) 放置

आपस में 相互间

फूट (阴) 分裂

में--डालना 制造分裂

## टिप्पणियां

१. दो की लड़ाई में तीसरे का भला

这里 दो 意为“两者”，तीसरा 意为“第三者”。भला 后面可理解为省略了谓语 होता है。这句话的意思相当于汉语的“鹬蚌相争，渔人得利”。

२. ... एक ऊदबिलाव शिकार की तलाश में एक तालाब के किनारे किनारे टहल रहा था।

句中 एक तालाब के किनारे किनारे 意思是“沿着池边”。复合后置词重叠可表示动态。又如：

उस के पीछे पीछे दो आदमी और चल रहे थे।

（他走在前面，后面有两个人跟着他。）

३. एक तो वह किनारे से काफ़ी दूर थी, दूसरे वह बहुत तेज़ गोता लगानेवाली मछलियों में से थी।

句中 एक तो ... दूसरे ……意思是“一则……，再则……”或“一来……，二来……”。又如：

एक तो मेरे पास समय नहीं है, दूसरे मेरी इच्छा भी नहीं, इसलिये मैं नहीं जाऊंगा।

（一来我没时间，二来我也不想去，所以我不去了）

४. जब बहुत देर तक ताक-झांक करने पर भी कुछ नतीजा न निकला ...।

不定式＋पर ＋भी 表示让步关系，有“虽然……但……”的意思。例如：

बार बार मांगने पर भी उसने मेरी बात नहीं मानी।

（虽然我一再要求，他还是没有答应我。）

बहुत पूछने पर भी यह बात मेरी समझ में न आई।

（问了很多人，我还是不懂。）

५. ... जहां हाथ नहीं चलते, वहां ज़बान चलती है।

这里 चलना 意为“使用”“通用”“行得通”。这句话的意思是“动手不行，可以动口”。

६. तो फिर वह लाल मछली जो है, अभी अपनी सहेलियों से कह रही थी कि...

关系代词 जो 用作表语，是口语中使用的一种形式，主句中的相关词是 वह ，可以省略。例如：

आप का भाई जो है（वह）कहां काम करता है ?

（您的兄弟在哪儿工作？）

७. उस ने तुम्हारे बारे में ऐसी-ऐसी गालियां बकी हैं कि...

句中 ऐसी 重叠表示“众多”。

印地语许多性质形容词叠用也表示“众多”。如

बड़ी-बड़ी इमारतें 许多高大建筑，चौड़ी-चौड़ी सड़कें 许多宽阔的街道。

८. कहने लगी कि कलमुंही किसी ऊंचे घराने की थोड़ी ही है।

句中 थोड़ा 的意思相当于 `नहीं`. थोड़ा ही 相当于 `बिल्कुल नहीं`. थोड़ा 的性数可与主语一致，也可不与主语一致，而均用 थोड़े (ही). थोड़ा 的这种用法多见于口语中。例如:

वह मेरा भाई थोड़े है।

(他不是我的兄弟)

हम वहां थोड़े ही गये थे।

(我们根本没去过那里)

९. `उसी कमीनी के पास से आ रहे हो न ?`

否定语气词 न 用于叙述句的句尾，表示疑问。口语中须用升调。例如:

`तो तुम चलोगे न ?` `ज़रूर।`

(“那你去吗？”) (“当然。”)

१०. `अजी, तुम्हारे बारे में उस ने जो बातें कही हैं कि हे भगवान।`

句中 जो बातें कही हैं 后面省略了主句 वह ऐसी हैं，后面的 कि हे भगवान 是主句的程度状语从句。这句话完整的说法是:

तुम्हारे बारे में उस ने जो बातें कही हैं वह ऐसी हैं कि

है भगवान, क्या बताऊं ।

११. `कुछ सुनाओ तो सही, क्या क्या कहा है उस डायन ने ?`

句中तो सही 用于祈使句的句尾，表示恳求，有“至少”“起码”的意思。例如：

आप मेरे साथ वहां चलिये तो सही ।

（您总该陪我去一趟嘛）

१२. ऊदबिलाव ने खूब नमक मिर्च लगा कर हरी मछली ने जो जो कहा था वह सब सुना दिया ।

句中जो重叠使用也表示“众多”。

जो जो虽表示“众多”，但单独使用（无被修饰语）时，用阳性单数形式。

१३. `मैं अभी उस का और उस के हिमायतियों का मिज़ाज दुरुस्त किये देती हूं ।`

过去分词（固定用阳性复数）与 देना 连用，表示“坚决”“迅速”的语气。例如：

ज़रा ठहरो, मैं अभी दिये देता हूं ।

（等一下，我马上给你。）

मैं कहे देता हूं कि ऐसी बात मत किया करो ।

（我可告诉你，以后不要再说这种话。）

१४. `लो, अब होशियार हो जाओ ।`

句中लो 已失去其本意，在口语中用作表示“提醒”、“警告”等语气的感叹词。

१५. जब लड़ते-लड़ते वे चित हो जातीं तो उन के पेट की सफ़ेद-सफ़ेद चांदी की तरह चमकदार खाल देख कर ऊदबिलाव के मुंह में पानी भर आता।

句中 हो जातीं 和 भर आता 都是过去经常时省略了होना。完整的说法应是 चित हो जाती थीं 和 भर आता था。(参阅第四课注释6)

१६. ... और पानी के ऊपर तैरती हुई किनारे से आ लगीं।

(1) आ 是完成分词省略了 कर。

(2) किनारे से लगना 意为"靠岸"。

१७. -दार (波，印)

后缀，将名词变为形容词。如：

शान + दार → शानदार 仪表堂皇的

चमक + दार → चमकदार 闪闪发光的

समझ + दार → समझदार 聪明的

## व्याकरण

1. 过去分词与 करना 连用

过去分词(固定用阳性单数)与करना 连用，作谓语，表示"经常"、"习惯"的动作。

वह यहां आया करता है।
(他常来这里)

वे लोग सुबह कसरत किया करते हैं ।

(他们早晨经常锻炼身体)

यह तो हुआ करता है ।

(这是常有的事)

注意：当 जाना 的过去分词与 करना 连用时，不能用 गया，而用 जाया 。这里是特殊用法。例如：

वह लड़की अक्सर पुस्तकालय जाया करती थी ।

(那个女孩过去常去图书馆)

2. ज्यों ही 引导的时间状语从句

由 ज्यों ही 引导的时间状语从句表示从句的动作与主句的动作在时间上前后紧接。一般从句在前，主句在后。主句中有相关词 त्यों ही，可以省略。

ज्यों ही---, त्यों ही---的意思相当于汉语的"一…就……"。例如：

ज्यों ही घंटी बजी, (त्यों ही) विद्यार्थी पढ़ने लगे ।

(铃声一响，学生们就开始学习了。)

ज्यों ही वह आया, (त्यों ही) सब लोग चुप हो गए ।

(他一来，大家就不作声了。)

ज्यों ही---, त्यों ही---, 也可以用 जैसे ही---वैसे ही---，意义和用法相同。例如：

जैसे ही समय मिला, (वैसे ही) मैं घर आ गया ।

(我一有空马上就回家来了)

3. 疑问代词叠用

疑问代词 क्या, कौन, कहां 等重叠使用，表示“众多”。例如：

आप क्या क्या कह रहे थे ? मुझे कुछ भी सुनाई नहीं दिया।
（您刚才在说些什么？我一点也没听见。）

सभा में कौन-कौन गए थे ?
（参加会的都是哪些人？）

आप कहां कहां घूम आये ?
（您转了哪些地方？）

注意：क्या क्या 作为过去时的宾语时，用作阳性单数，意义不变。如：

शांघाई में आप ने क्या क्या देखा ?
（在上海您都去了哪儿？）

| कहावतें |
|---|
| गया समय हाथ नहीं आता। |
| （时光一去不复返） |
| जैसा बोवोगे वैसा काटोगे। |
| （种瓜得瓜，种豆得豆。） |

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

शब्द

ऊदबिलाव  खूबसूरत  शानदार  उल्टा  पलटना  संभालना

दूभर  ठिठकना  बेवकूफ़  गुस्सा  भोंडा  स्वभाव

उजड्ड  फुफकाना  मिर्च  चढ़ाई  दुरुस्त  होशियार

वाक्यांश

लहरों को काटती हुई    मन ही मन

बड़े मज़े से    भगवान करे

और भी कठिन    बात की बात में

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) एक तो वह किनारे से काफ़ी दूर थी, दूसरे वह बहुत तेज़ गोता लगानेवाली मछलियों में से थी ।

२) अगर कोई सोने को पीतल बताए और अच्छे को बुरा तो कैसा लगेगा ?

३) ज़रा इस खेल-कूद को बन्द कर के मेरी एक बात तो सुन लो ।

४) उस ने तुम्हारे बारे में ऐसी-ऐसी गालियां बकी हैं कि मेरा तो दिल हिल गया ।

५) न बात करने का ढंग और न तैरने की तमीज़ ।

६) अजी, तुम्हारे बारे में उस ने जो बातें कही हैं कि हे भगवान ।

७) लाल मछली का तो यह हाल हुआ कि मानों उस के तन-बदन में मिर्चें लग गई ।

८) सच है, दो में आपस में फूट डाल कर इसी तरह तीसरा अपना भला किया करता है ।

३. नीचे दिये गए वाक्यों के अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) इस मछली का हाथ आना तो और भी कठिन था ।

२) जहां हाथ नहीं चलते, वहां ज़बान चलती है ।

३) वह हरी मछली ताल की और मछलियों से तुम्हारे बारे में क्या क्या कह रही है, कुछ उस की भी ख़बर है ?

४) पर क्या करूं, कुछ बस नहीं चलता ।

५) कोई एक बात कही हो तो बताऊं ।

६) ख़बर नहीं, कहां की रहनेवाली है ।

७) ज्यों ही उस ने ऊदबिलाव को देखा, चीख़ कर कहने लगी --- `उसी कमीनी के पास से आ रहे हो न ?`

८) ऊदबिलाव ने बात की बात में उन्हें अपने पेट में धर लिया ।

४. निम्नलिखित शब्दों या मुहावरों से वाक्य बनाइये :

१) बड़े मज़े से
२) हाथ आना
३) और भी
४) मन ही मन
५) अपने आप
६) ख़बर होना
७) जी चाहना
८) बस चलना
९) आपे से बाहर होना
१०) रवाना होना
११) बाट जोहना
१२) बात की बात में

५. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और उन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) अचानक उस ने देखा कि दूर से लहरों को काटती हुई हरे रंग की एक बहुत ही ख़ूबसूरत मछली उधर आ रही है ।

२) जब बहुत देर तक ताक-झांक करने पर भी कुछ नतीजा न निकला तो मन ही मन वह अपने आप को कहने लगा--- `सुनो भाई ऊदबिलाव,बड़े-बूढ़ों ने कहा है कि जहां हाथ नहीं चलते,वहां ज़बान चलती है ।`

३) यह सोच कर वह उल्टे पांव पीछे को पलटा और जहां वह हरी मछली तैर रही थी,उस किनारे के पास जा कर कहने लगा---`ख़ूबसूरती की देवी,मुझे आप से कुछ कहना है ।`

४) ऊदबिलाव कहने लगा---`तुम्हारी प्यारी प्यारी सलोनी सूरत और नेक स्वभाव से कुछ ऐसा प्रेम हो गया है कि अगर कोई तुम्हारे बारे में कुछ बेजा बात कहता है तो जी चाहता है कि उस की ज़बान खींच लूं ।`

६. नीचे दिये वाक्यों को पूरा कीजिये :

( क )

१) ज्यों ही मैं सो कर उठा,---

२) ज्यों ही मुझे उस का पत्र मिला---

३) जैसे ही अध्यापक जी आये,---

४) जैसे ही क्लास ख़त्म हुआ---

( ख )

१) आप के पिता जी जो हैं---

२) अंग्रेज़ी पढ़नेवाली आप की बहन जो है---

३) आप से उस ने जो जो बातें कही हैं---

४) वहाँ आप ने जो जो देखा---

७. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 德才兼备的学生 | 印度各邦历史与文化 |
| 对诗歌有兴趣 | 最贫困的地区 |
| 便于相互理解 | 在世界上居重要地位 |
| 使用印地语的地方 | 据官方消息 |

८. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1）一天，我们正在兴致勃勃地聊天，突然有人来告诉我老师叫我去。

2）我有件重要的事情要告诉你。

3）我费了很大劲还是没有准时回到学校。

4）你听说古普塔先生什么时候回来吗？

5）真想跟你一起去，可你知道，我现在没有时间啊。

6）他左思右想也没想出个好办法。

7）他一回到宿舍就开始复习功课。

8）他这些天睡得很晚，一来快要考试了，再说他平时学习就很努力。

9）“鹬蚌相争，渔人得利”的故事你大概早已听说过了吧。

10）希望您以后常来。

11）您要是会用印地语写信就更好了。

12）这个问题比你刚才问的那个问题更容易回答了。

13）这种事过去是常常发生的，现在很少了。

14）您去南方旅行都到了哪些地方？看了些什么？

15）昨天星期天，我哪儿也没去，坐在屋里读了一天小说。

16）您说得太快，我们不明白您在说什么。

17）这篇课文没有上一课难。

18）你把这封信交给他马上回来。

19）我说印地语不如你说得好。

20）尽力而为吧。

९. निम्नलिखित शब्दों का एक एक पर्यायवाची लिखिए :

भला खूबसूरत बेशक गुस्सा मन पीटना हाल तन-बदन

१०. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) ऊदबिलाव कहां टहल रहा था ? और किस लिये ?

२) टहलते हुए उस ने क्या देखा ?

३) हरी मछली को पकड़ना उसके लिए क्यों कठिन था ?

४) लाल मछली क्या कर रही थी ?

५) जब बहुत देर तक ताक-झांक करने पर भी कुछ न मिला तो ऊदबिलाव ने क्या सोचा ?

६) इस के बाद ऊदबिलाव कहां गया और क्या किया ?

७) हरी मछली ऊदबिलाव से मिल कर खुशी से क्यों फूली न समाई ?

८) ऊदबिलाव ने क्या कह कर हरी मछली को भड़काया ?

९) फिर वह कहां गया और क्या किया ?

१०) लाल मछली ने आगबबूला हो कर क्या कहा ?

११) लाल मछली की बातें सुन कर ऊदबिलाव ने हरी मछली को भड़काने के लिये क्या-क्या कहा ?

१२) फिर लाल मछली के पास आ कर उस ने क्या किया ?

१३) लाल मछली और हरी मछली दोनों में लड़ाई कैसे हुई ?

१४) लड़ाई का क्या नतीजा निकला और अन्त में क्या हुआ ?

१५) इस कहानी को पढ़ कर आप को क्या शिक्षा मिली ?

११. इस पाठ का सारांश सुनाइये ।

१२. 'दो की लड़ाई में तीसरे का भला' शीर्षक पर एक छोटीसी कहानी लिखिये, जिस की शब्दसंख्या दो सौ से कम न हो ।

१३. इस पाठ के आधार पर तीन विद्यार्थी एक नाटक खेलें ।

# सातवां पाठ

## मुक्त कैदी

'एक बिस्कुट हमको भी दोगी ?'... गरिमा की दीनताभरी मांग कमरे से सुन रहा हूं। मन ही मन समझ रहा हूं, पड़ोस की किसी बच्ची के हाथ में बिस्कुट देख लिया होगा और उसे पाने का लोभ मांगने के लिए विवश कर रहा होगा। मन होता है, उठूं और जाकर एक ज़ोर-दार तमाचा जमा आऊं, लेकिन फिर सोचता हूं, इसमें उस अबोध बच्ची का क्या दोष है ? यह तो बिस्कुट-चाकलेट खाने की उम्र ही है। दोष है तो शायद मेरी परिस्थिति का, जो उसके लिए इन चीज़ों का प्रबन्ध नहीं कर पा रहा हूं।

तभी लगता है---यह सब ठीक नहीं हुआ। एक---दो---तीन ---चार---पांच और छः बच्चे---पुत्र की आशा में पुत्रियों की शृंखला---क्या बिना पुत्र के काम नहीं चल सकता था ?

कल अर्चना स्कूल ड्रेस फाड़कर आयी। देखते ही मेरा पारा सातवें आसमान पर चढ़ गया। कहां से लाऊंगा रोज़-रोज़ नयी स्कूल ड्रेस। किरानी की नौकरी और इतना खर्च। मालिनी पिछले महीने से किसी किताब के लिए रो रही है। रमा तीन दिनों से बीमार है। मैं पिछले दो वर्षों से एक ही पैंट और शर्ट के साथ काम चला रहा हूं। क्रोध के आवेग को रोक नहीं पाया और जाकर बच्ची को धुन दिया। सुमिता बीच-बचाव करते-करते दो-एक थप्पड़ खा गयी। फुफकारती हुई बोली---'मार डालो, एक-एक कर सब को मार डालो। जब मारना

ही था तो पैदा ही क्यों किया था ?`

इतना ही नहीं,भावावेश में फूट-फूट कर रोने लगी---`हाय, मेरा तो भाग्य ही फूट गया ।`

क्या हो गया है इस घर को ? कहां खो गयी है इस घर की सुख-शांति ? बच्ची उधर चीत्कार कर रही है, पत्नी इधर करुण स्वर में रो रही है । और मुझे लगता है जैसे हाई ब्लड प्रेशर का मरीज़ हो गया हूं । क्रोध की उत्तेजना समाप्त होते ही करुणा पैदा हो गयी है---आख़िर बच्ची ही तो है । ग़लती सबसे होती है । जानकर तो कपड़ा फाड़ा नहीं होगा । अबोध बच्ची पर ऐसा अत्याचार ।

शायद मैंने भूल की ... भयंकर भूल । पुत्र और पुत्री का अन्तर बेकार है, शायद जो भी ईश्वर ने दिया था,उसे सहर्ष स्वीकार करना चाहिए था । लेकिन दो से ज़्यादा पैदा करने की भूल नहीं करनी चाहिए थी । ज़्यादा सन्तान ही परेशानियों की जड़ है ।

मुझे बार-बार पड़ोसी चौधरी जी की याद आ रही है । वे बड़े आराम से जी रहे हैं । उनकी दो बच्चियां सदा सजीसंवरी रहती हैं जैसे फूलों के गुलदस्ते । कभी उनके घर जाता हूं तो वहां की शान्ति में लगता है जैसे किसी एकान्त पहाड़ी जंगल में आ गया हूं । मन को बड़ा सकून मिलता है ।

दूसरी ओर मेरा घर है, जहां हरदम घोर संग्राम छिड़ा रहता है । छोटी-छोटी बातों को लेकर मारपीट होती रहती है । छीना-झपटी, मारपीट, शोरगुल---सारा वातावरण इस तरह अशान्त रहता है, जैसे बगल से राजधानी एक्सप्रेस गुज़र रही हो । क्या मजाल कि क्षण भर के लिए भी आप शान्ति से किसी से बात कर सकें ।

आप बातचीत में तल्लीन हैं, किसी गम्भीर मसले पर विचार हो रहा है, तभी कोई बच्ची रोती हुई या चीत्कार करती हुई आयेगी और कहेगी 'पापा, रम्पा ने मुझे धकेल दिया या अर्चना ने गेंद ले ली--- ।'

ऐसे समय मन होता है कि या तो इन सब को गोली मार दूं या स्वयं फांसी लगा कर मर जाऊं । हाय विधाता, पहले तुमने सुबुद्धि क्यों नहीं दी ? एक दिन या दो दिन की बात हो तो सह भी लें, रोज़ रोज़ का यह खटराग फ़ौरन तो मारता नहीं, पर धीरे-धीरे जीवनी शक्ति को सोखता चला जाता है ।

बार-बार वही एहसास ज़ोर मारता है---शायद मैंने ठीक नहीं किया, ऐसी गलती की जो ज़िन्दगी भर चैन नहीं लेने देगी ।

इनके लालन-पालन और विवाह की चिन्ता अलग ही जान खाती है । पढ़ाई-लिखाई तो ठीक से हो नहीं पा रही, विवाह कैसे होगा ? ज़्यादा सोचता हूं तो सिर फटने लगता है । तिलक-दहेज का यह युग---छै छै लड़कियां और किरानी की नौकरी ।

लेकिन अब तो बहुत देर हो चुकी है---बहुत देर । पछतावा और परेशानी के सिवा हाथ कुछ आने वाला नहीं । शायद अब शान्ति नहीं मिलेगी, जब भी मिलेगी चिरशान्ति ही ।

कभी-कभी एक बार की गयी गलती की सज़ा जीवन भर भुगतनी पड़ती है---अब वही सज़ा भोगनी है---उन्मुक्त क़ैदी की तरह । न छोड़ कर जा सकता हूं और न चैन से जी सकता हूं ।

# शब्दावली

मुक्त （形）自由的，解放的

क़ैदी （阳）囚犯

बिसकुट बिस्कुट 的别字

गरिमा 人名

दीनतामरा （形）可怜的

पड़ोस （阳）邻居，邻近

बिस्कुट （阳）饼干

लोभ （阳）贪心，贪欲

विवश （形）被迫的，不得已的

के लिये---करना 逼迫……做…，迫使做…

मन （阳）心

---होना 心想，想要

ज़ोरदार （形）强有力的

तमाचा （阳）巴掌，耳光

---जमाना 打耳光

अबोध （形）无知的，不懂事的

दोष （阳）错误，过错；缺点

चाकलेट （阳）巧克力

परिस्थिति （阴）情况，条件；环境

प्रबन्ध （阳）安排，筹办

का---करना 安排，筹办

तभी （副）正因如此；正在这时

पुत्र （阳）儿子

पुत्री （阴）女儿

शृंखला （阴）一连串

अर्चना 人名

ड्रेस （阴）（英）衣服

स्कूलड्रेस （阴）校服

फाड़ना （及）撕，撕破

पारा （阳）水银

---चढ़ना 发怒，生气

सातवां （数）第七

पारा सातवें आसमान पर चढ़ना 非常生气，怒不可遏

किरानी （阳）小职员，文书

नौकरी （阴）职务，公职

खर्च (阳)花费，开销
मालिनी 人名
रमा 人名
पैंट (阳)西装裤
शर्ट (阴)衬衫
आवेग (阳)(感情)冲动，(怒气)发作
धुनना (及)痛打(本意为弹棉花)
सुमिता 人名
बीच-बचाव (阳)(从中)调停
---करना 调停，劝解
दो-एक (数)两三个，几个
थप्पड़ (阳)耳光
---खाना 挨耳光
फुफकारना (不及)(发怒时)吐粗气
मार डालना (及)打死
पैदा (形)出生的，产生的
---करना 生
भावावेश (阳)感情冲动，激动
फूटना (不及)爆发；发泄(感情)；破裂
फूट-फूटकर रोना 大哭，痛哭
हाय (感)哎
भाग्य (阳)命运
---फूट जाना 倒霉，遭不幸
खोना (不及，及)失去，丢失
सुख-शान्ति (阴)幸福与安宁
चीत्कार (阳)喊声
---करना 喊叫
करुण (形)悲哀的；有怜悯心的
हाई ब्लड प्रेशर (阳)(英)高血压
मरीज़ (阳)病人
उत्तेजना (阴)刺激，激动
करुणा (阴)怜悯心，同情心
आखिर (副)毕竟；究竟
भूल (阴)错误
---करना 犯错误
भयंकर (形)可怕的；巨大的
अंतर (阳)区别，区分
बेकार (形)无用的，无意义的

सहर्ष (副)愉快地
सन्तान (阳、阴)子女
जड़ (阴)根，根源
पड़ोसी (阳)邻居，邻人
चौधरी (阳)村长；
对长者的一种尊称
याद (阴)记忆
की---आना 想起
जीना (不及)生活，活
सदा (副)经常；始终
सजना-संवरना (不及)打扮
गुलदस्ता (阳)花束
एकान्त (形)无人的
पहाड़ी (形)山的
सकून (阳)心安，心静
हरदम (副)时刻，每时每刻
घोर (形)严酷的；可怕的；
巨大的
संग्राम (阳)战斗；斗争
छिड़ना (不及)被挑起
मारपीट (阴)殴打，斗殴
छीनाझपटी (阴)争夺，抢夺

शोरगुल (阳)叫喊声
अशान्त (形)不安静的，
不平静的
बगल (阴)旁边；腋下
एक्सप्रेस (阴)(英)特别快车
मजाल (阴)能力，力量
तल्लीन (形)专心的
में---होना 专心于…
मसला (阳)问题
पापा 爸爸
रम्भा 人名
धकेलना (及)推
गेंद (阴)球
गोली (阴)子弹，枪弹
---मार देना 打死，枪毙
फांसी (阴)绞索
---लगाना 套上绞索，绞死
विधाता (阴)造物主，上帝
सुबुद्धि (阴)智慧，心计
सहना (及)忍，忍耐
खटराग (阳)争吵，争执
जीवनी (形)生命的，生活的

सोखना （及）吸干

एहसास （阳）体会，感觉

ज़ोर （阳）力量

---मारना 起作用，施加影响

चैन （阳）安逸，舒适，安静

---लेना 安心；放心

लालन-पालन （阳）抚养

विवाह （阳）结婚

अलग （形）特殊的，不一般的

---ही 格外地

जान （阴）生命

---खाना 要命，伤脑筋

पढ़ाई-लिखाई （阴）教育;学习

फटना （不及）撕裂，破裂

तिलक （阳）订婚时女方给男方的钱财

दहेज （阳）嫁妆，陪嫁物

युग （阳）时代，年代

पछतावा （阳）后悔

चिरशान्ति （阴）长眠，逝世

जीवन भर 一生，一辈子

भुगतना （及）遭受

भोगना （及）遭受；享受

उन्मुक्त （形）开着的；自由的；未被束缚的

## टिप्पणियां

१. मन होता है, उठूं और जाकर एक ज़ोरदार तमाचा जमा आऊं,

...

१) मन होता है 前面省略了मेरा，意为“我想”。

२) मन होता है 后面的逗号代替了引导词कि 。

३) जमा 后面省略了完成分词的कर 。这句话的意思是“真想起来过去狠狠给她一巴掌”。

आना 前面的过去分词往往省略कर 。有“做完……之后还要回来”的意思。例如：

तुम ज़रा जा कर देख आओ कि वहां क्या हो रहा है ।

（你去看一下那儿发生了什么事）

ज़रा बाहर हो आऊं ？

（我到外面去一下好吗？）

२. दोष है तो शायद मेरी परिस्थिति का,जो उस के लिये इन चीज़ों का प्रबंध नहीं कर पा रहा हूं ।

1）这是个条件句，前面省略了अगर,परिस्थिति का 后面省略了 दोष है 。这句话的意思是“如果说错误的话，那应该归咎于我的处境”。

2）句中 जो 引导的是结果状语从句，其作用相当于 जिस से。这是जो 的一种特殊用法。又如：

मुझ से कौन-सी ग़लती हुई जो तुम ने मुझे ऐसी सज़ा दी ।

（我犯了什么错误，你这样处罚我。）

३. `मार डालो, एक-एक कर सब को मार डालो ।...`

句中 एक-एक कर 是 एक-एक कर के 的省略，这是个习语，意思是“一个一个地”，“逐个地”。又如：

एक एक कर (के) सब लड़के अन्दर आ जाओ ।

（孩子们，你们一个一个地进来。）

४. इतना ही नहीं,भावावेश में फूट-फूट कर रोने लगी ...

इतना ही नहीं 意思是“不仅这些”、“不仅如此”。后

面可理解为省略了बल्कि 。

५. क्या हो गया है इस घर को ?

句中 क्या हो गया है 意思是“成了什么样子”，“发生了什么事”，“怎么了”，其逻辑主语须加को 。又如：

आप को क्या हुआ ? इतने उदास क्यों हैं ?

（您怎么了？为什么这么不高兴？）

६. शायद जो भी ईश्वर ने दिया था, उसे सहर्ष स्वीकार करना चाहिये था ।

关系代词जो 加语气词भी 意思是“无论什么”，主句中相关词为 वह（带后形式）。如：

आप जो भी कहते हैं उसे वह ठीक मानता है ।

（您无论说什么他都认为是正确的）

जो भी आदमी आए उसे यहां से भगा दो ।

（无论来了什么人都把他赶走）

७. छोटी-छोटी बातों को ले कर मारपीट होती रहती है ।

句中 ...को ले कर意思是“以……为题”或“由于……”。

इस समस्या को ले कर झगड़ा मत करो ।

（不要为这个问题争吵）

८. क्या मजाल कि क्षण भर के लिये भी आप शान्ति से किसी से बात कर सकें ।

句中 क्या मजाल 后面省略了है（习惯上谓语动词 होना 均予省略），意思是“哪能”、“哪敢”。从句用虚拟语气。例如：

लोगों की क्या मजाल कि उसे भला-बुरा कहें।

（人们哪敢说他的不是）

९. ... पर धीरे धीरे जीवनी शक्ति को सोखता चला जाता है।

句中 सोखता चला जाता है 为现在分词与 जाना连用的形式，表示动作或状态的继续。这里जाना 用 चला जाना 代替，意思相同，但语气更为和缓。

१०. पढ़ाई-लिखाई तो ठीक से हो नहीं पा रही, विवाह कैसे होगा?

否定词 नहीं置于谓语动词的中间或后面，有加强语势的作用，相当于汉语的"根本不"、"绝不"等意思。试比较以下例句：

यह नहीं हो सकता।

（这不可能）

यह हो नहीं सकता।

（这绝不可能）

नहीं置于谓语动词中间时，前面还可加 ही，成为ही नहीं，加强语势的作用就更明显了。

११. ...जब भी मिलेगी, चिरशान्ति ही।

1）关系副词 जब 加语气词 भी 的意思是"无论何时"，主句中相关词 तब 省略。如：

आप जब भी चाहें आ सकते हैं।

（您什么时候想来都可以来）

2）चिरशान्ति ही后面省略了 मिलेगी。

१२. अ-(अन्-)(梵）前缀。表示"不"、"没有"、"缺少"。例如：

| | | | |
|---|---|---|---|
| अ | + बोध | → अबोध | 无知的 |
| अ | + शान्त | → अशान्त | 不安静的 |
| अन् | + एक | → अनेक | 不止一个，许多 |

## व्याकरण

1. 进行时怀疑语气

进行时怀疑语气表示说话人认为所说的动作或状态是正在进行着的可能的动作或状态。

进行时怀疑语气的形式是将进行时陈述语气的 होना 变为将来时。

以 आना 为例示其形式如下：

| | | |
|---|---|---|
| मैं | आ रहा हूंगा | आ रही हूंगी |
| तू, वह | आ रहा होगा | आ रही होगी |
| हम, आप, वे | आ रहे होंगे | आ रही होंगी |
| तुम | आ रहे होगे | आ रही होगी |

进行时怀疑语气所表示的动作或状态可以是现在正在进行着的也可以是过去正在进行着的动作或状态。例如：

घबराओ नहीं, वह आ रहा होगा ।

（别着急，他也许正在路上）

अब वहाँ शायद सभा हो रही होगी ।

（现在那儿可能正在开会）

इस समय वे लोग घर पहुँच रहे होंगे ।

（这会儿他们快到家了吧）

कल जब तुम उस से मिलने गए, तब वह शायद पुस्तकालय में पढ़ रही होगी ।

（昨天你去找她的时候，她可能在图书馆学习呢）

用怀疑语气的句子，常用 शायद ，संभवतः 等表示“也许”、“可能”、“大概”等，如上面第2和第4例句。但有时也用 ज़रूर ，अवश्य ，निश्चय ही 等表示“一定”、“肯定”等，虽然仍用怀疑语气。例如：

जल्दी चलो, वह लोग ज़रूर हमारा इन्तज़ार कर रहे होंगे।

（快走吧，他们准在等咱们呢。）

2. चाहिये था 的用法

不定式与 चाहिये 连用，表示“应该……”，而不定式与 चाहिये था 连用，则表示“本来应该……”而实际没有做到的事。例如：

हम को वहाँ जाना चाहिये था ।

（我们本应该去那儿）（实际上未去）

आप को यह काम करना चाहिये था ।

（这件事您本应该做）（实际上未做）

不定式与 चाहिये 连用时，不定式的性、数随不定式的主语或宾语变，而不定式与 चाहिये था 连用时，था 的性、数

则相应随不定式变。例如：

आप को यह बात नहीं कहनी चाहिये थी ।

（您本不该说这种话）

3。复合动词 डालना

复合动词 डालना，与主要动词的词根连用，使主要动词的动作具有“迅猛”、“彻底”等意义。

复合动词 डालना 只与及物动词连用，且多用过去时态。例如：

आधे घंटे के भीतर मैं ने पूरा काम कर डाला ।

（半个小时之内我把全部工作都做完了）

उस ने एक ही सांस में आप की चिट्ठी पढ़ डाली ।

（他一口气把您的信读完了）

उस ने सारी चीज़ें खा डालीं ।

（他把所有的东西都吃光了）

कहावतें

जो हुआ सो हुआ ।

（过去了的事就算了；既往不咎）

जितने मुंह उतनी बातें ।

（人多嘴杂；众说纷纭）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिए ：

शब्द

मुक्त दीनतामरा बिस्कुट अबोध चाकलेट परिस्थिति शृंखला ड्रेस पैंट शर्ट थप्पड़ भाग्य चीत्कार करुणा उत्तेजना छीनाझपटी एक्सप्रेस तल्लीन गेंद विधाता सुबुद्धि चैन भुगतना उन्मुक्त

वाक्यांश

| | |
|---|---|
| देखते ही | क्षण भर के लिये |
| एक ही | ज़िन्दगी भर |
| एक एक कर | अलग ही |
| इतना ही नहीं | जीवन भर |

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और इंटोनेशन पर ध्यान दीजिये :

१) इस में इसअबोध बच्ची का क्या दोष है ?

२) हाय, मेरा तो भाग्य ही फूट गया ।

३) आख़िर बच्ची ही तो है ।

४) क्या मजाल कि क्षण भर के लिये भी आप शान्ति से किसी से बात कर सकें ।

५) पढ़ाई-लिखाई तो ठीक से हो नहीं पा रही, विवाह कैसे होगा ?

६) शायद अब शान्ति नहीं मिलेगी, जब भी मिलेगी चिर-शान्ति ही ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) क्या बिना पुत्र के काम नहीं चल सकता था ?

२) देखते ही मेरा पारा सातवें आसमान पर चढ़ गया ।

३) किरानी की नौकरी और इतना खर्च ।

४) गलती सब से होती है ।

५) ज्यादा सन्तान ही परेशानियों की जड़ है ।

६) पछतावा और परेशानी के सिवा हाथ कुछ आनेवाला नहीं ।

४. निम्नलिखित वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) आप को जो भी किताब चाहिये-----

२) जो भी कपड़ा वह पसन्द करता है-----

३) आप जो भी सलाह देना चाहते हैं-----

४) जब भी मैं उस को देखता हूं-----

५) वह जब भी यहां आता था-----

६) जब भी हम रास्ते में मिलते हैं-----

५. नीचे दिये बाईं ओर के विशेषणों के लिये दाईं ओर की संज्ञाओं में से एक चुनिये जो उचित हो :

| | |
|---|---|
| दर्शनीय | बस्ती |
| प्रसिद्ध | दृश्य |
| ऐतिहासिक | भवन |
| नवनिर्मित | आदमी |
| मोटा-ताज़ा | लेखक |

६. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 保持沉默 | 等待时机 |
| 讥笑 | 感到好笑 |

惶恐不安　　　　要新花样

难为情　　　　乐不可支

७. निम्नलिखित को अपने वाक्यों में प्रयुक्त कीजिये :

| | |
|---|---|
| १) विवश करना | ५) फूट फूट कर रोना |
| २) मन होना | ६) याद आना |
| ३) प्रबन्ध करना | ७) एक एक कर (के) |
| ४) दो-एक | ८) इतना ही नहीं |

८. नीचे दिये गए वाक्यों का पहले विश्लेषण कीजिये, फिर इन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) मन ही मन समझ रहा हूं, पड़ोस की किसी बच्ची के हाथ में बिस्कुट देख लिया होगा और उसे पाने का लोभ मांगने के लिये विवश कर रहा होगा ।

२) जान कर तो कपड़ा फाड़ा नहीं होगा । अबोध बच्ची पर ऐसा अत्याचार ।

३) पुत्र और पुत्री का अन्तर बेकार है, शायद जो भी ईश्वर ने दिया था, उसे सहर्ष स्वीकार करना चाहिये था ।

४) कभी उन के घर जाता हूं तो वहां की शान्ति में लगता है जैसे किसी एकान्त पहाड़ी जंगल में आ गया हूं । मन को बड़ा सकून मिलता है ।

५) छीना झपटी, मारपीट, शोरगुल-सारा वातावरण इस तरह अशान्त रहता है, जैसे बगल से राजधानी एक्सप्रेस गुज़र रही हो ।

६) एक दिन या दो दिन की बात हो तो सह भी लें, रोज़

रोज़ का यह खटराग फ़ौरन तो मारता नहीं पर धीरे धीरे जीवनी शक्ति को सोखता चला जाता है ।

६. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1）他要是愿意去就让他去吧，不要勉强。

2）把我说的这些话一句句地翻译成印地文。

3）我想起一件事，昨天忘记告诉你了。

4）已经11点钟了，他现在大概快到家了吧？是啊，也许已经到家了，正在吃饭呢。

5）大家不管有什么问题都可以问，我知道多少说多少。

6）这孩子太能吵了，一会儿也不让人安静。

7）你还记得红色鱼和绿色鱼的故事吗？当然记得，不仅记得，我还能讲给你听呢。

8）这封信我本应该昨天发的。

9）正因为他很纯朴，所以同学们都喜欢他。

10）明天有外宾来参观咱们学校，咱们得安排一下。

11）看到你们跳舞跳得这么高兴，我也真想和你们一起跳，可我病了。有什么办法呢？

12）等你病好了，你想什么时候跳舞都可以。

13）她说过两点钟到这儿，现在大概在路上呢。

14）我很了解你，你说什么我都相信。

15）如果两三个小时的话，我可以陪你去；去一天我就困难了。

16）不要着急，想一下再回答我。

17）没有空气，人们是无法生存的。

18）快点走，女同学们也许在等着我们呢。

19）他不该不辞而别。

20）随着生产（ उत्पादन ）不断发展，我们的生活越来越好。

१०. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) गरिमा की आवाज़ सुन कर लेखक क्या करना चाहता था ? फिर क्या सोच कर उसने अपने को रोक लिया ?

२) पुत्र की आशा में लेखक ने क्या किया ?

३) क्या देख कर लेखक का पारा सातवें आसमान पर चढ़ गया ?

४) क्या सोच कर उस ने अपनी बच्ची को धुन दिया ?

५) इस पर बच्ची की मां सुमिता ने क्या किया ?

६) लेखक को ऐसा क्यों लगता था कि जैसे हाई ब्लड प्रेशर का मरीज़ हो गया है ?

७) क्या सोच कर लेखक की उत्तेजना समाप्त हो गई ?

८) लेखक के पड़ोसी चौधरी जी का जीवन कैसा था ? उन के घर का कैसा वातावरण था ?

९) लेखक के घर का वातावरण बताइये ।

१०) लेखक क्यों बार-बार सोचता था कि शायद उस ने ठीक नहीं किया ?

११) `उन्मुक्त कैदी` का अर्थ क्या है ?

१२) क्या आप लेखक के विचार से सहमत हैं ? और क्यों ?

११. नीचे बताये गए पैराग्राफ़ों को रट कर सुनाइये :

`मुझे बार-बार पड़ोसी चौधरी जी की याद आ रही है ।

... पर धीरे धीरे जीवनी शक्ति को सोखता चला जाता है ।

१२. जन-संख्या पर नियंत्रण करने से देश और परिवार के लिये क्या क्या फ़ायदा हैं, इस विषय पर एक भाषण दीजिये ।

# आठवां पाठ

## शान्तिनिकेतन और श्रीनिकेतन

शान्तिनिकेतन हमारे देश में एक तीर्थ के समान है । कविसम्राट रवीन्द्रनाथ ठाकुर के पिता महर्षि देवेन्द्रनाथ ने इस की स्थापना की थी । उस समय यह स्थान एक सुनसान मैदान और चोरों का अड्डा था । दिन के उजाले में यात्री लूटे जाते थे । इस स्थान को महर्षि ने साधना के लिए चुना। यहां एक छोटी-सी नदी बहती है । आश्रम में सुन्दर और सुगंधित फूल लगाए गए । फलदार वृक्षों को रोपा गया । वर्ष में कई-कई मास तक महर्षि यहां एकान्त साधना करते रहे । आप की सरलता का चोरों पर भी प्रभाव पड़ा । उन्होंने इस धन्धे को सदा के लिए छोड़ दिया और आप के चरणों में शरण ली । इस तरह यह स्थान एक सुन्दर तपोभूमि बन गया। सन् १८६० में यहां एक सुन्दर मंदिर बनाया गया । संगमरमर की वेदी भी बनाई गई ।

कई वर्षों के बाद सन् १६०१ में पिता की आज्ञा लेकर रवीन्द्रनाथ ने यहां ब्रह्मचर्य आश्रम खोला । आश्रम पांच विद्यार्थियों से शुरू किया गया । बाद में देश-विदेश के विद्यार्थियों की भरमार हो गई ।

इस ऋषि-भूमि में दूसरे स्कूलों की तरह न तो विद्यार्थियों को पीटा जाता और न ही अध्यापकों का कोई शासन होता । विद्यार्थी और अध्यापक आपस में भाई-भाई की तरह रहते थे ।आपस में एक मुखिया चुन लेते थे । यदि कोई भूल भी करता तो आपस में ही विचार करके उसे दंड दे देते । प्राय: पेड़ों के नीचे ही पढ़ाई होती थी । यदि विद्यार्थी चाहते

तो पेड़ों की डालियों पर भी बैठकर पढ़ते थे। परीक्षा के समय भी वे जिस स्थान पर चाहते, वहीं पर बैठकर लिखते थे। सब एक दूसरे पर विश्वास करते थे। विद्यार्थी खुशी से फूले न समाते थे। वे पढ़ाई और खेल-कूद में खूब मन लगाते थे।

पढ़ाई के बाद रात को सब इकट्ठे होते और कथा-कहानियां छिड़ जातीं। जब रवीन्द्रनाथ जी स्वयं होते, तब तो विद्यार्थियों की प्रसन्नता के क्या कहने। यहां विद्यार्थी इतने प्रसन्न रहते कि घर जाने का नाम ही न लेते। एक बार एक विद्यार्थी रोगी हुआ। रोग बढ़ता गया। सबने राय दी---इसको कलकत्ता ले जाकर किसी बड़े डाक्टर को दिखाया जाये। लेकिन जब रोगी विद्यार्थी को पता लगा तो वह ज़ोर-ज़ोर से चिल्लाने लगा---मैं कलकत्ता नहीं जाऊंगा, मैं यहीं रहूंगा। विवश होकर उसे वहीं रखा गया।

यहां केवल किताबी पढ़ाई ही नहीं होती है, लकड़ी से सामान बनाने का काम, लोहे का काम, गो-पालन, खेती-बाड़ी, रोगी-सेवा आदि सभी काम साथ-साथ ही सिखाए जाते हैं।

यहां जाति-पांत का कोई भेद न था। हिन्दू, मुसलमान, ईसाई सब एक साथ भोजन करते थे। भोजन कवि जी की पत्नी अपने हाथों से बनाती थीं। इस देवी ने अपने आभूषण तक बेचकर इस आश्रम को चलाया। एक वर्ष बाद उन का देहान्त हो गया।

इसी प्रकार कन्याओं का भी आश्रम खोला गया। इस का नाम है श्रीभवन। इसमें कन्याओं को रसोई, सिलाई, संगीत, चित्रकला और मूर्तियां बनाना भी सिखाया जाता है।

आज शान्तिनिकेतन एक विश्वविद्यालय बन गया है। फ़रवरी

१६२२ से इसका नाम `विश्वभारती` हो गया है ।

अब श्रीनिकेतन की बात भी सुनिए । पिछड़ी ग्रामीण जातियों संथालों और डोमों के दुख रवीन्द्रनाथ से न देखे गये । उन में जीवन डालने के लिए यह संस्था खोली गई । शान्तिनिकेतन से दो मील दूर सुरुल गांव के किनारे सन् १६३२ में `लील कुटी` नामक भवन और बहुत सी भूमि खरीदी गई । किसानों के बालकों को पढ़ाई-लिखाई द्वारा योग्य बनाना, बढ़िया बीजों द्वारा फ़सलों की उन्नति करना, सूखी और अन-उपजाऊ भूमि को उपजाऊ बनाना, फलदार पेड़ लगाना आदि काम उन्हें सिखाए जाते हैं । श्री निकेतन में एक विशाल खेत है जिस में इस प्रकार के प्रयोग करके किसानों को सिखाया जाता है । यही नहीं, ग्रामों में ऐसे डाक्टर रखे गए जो बिना धन लिये कि-सानों का इलाज करते, मलेरिया और मच्छरों से बचने के उपाय सि-खाते । गांव-गांव में पंचायतें बनाई गई और ग्रामीण आपस में चन्दा करके डाक्टर का वेतन और ग्रामीण उद्योग चालू करते । इस प्रकार श्री रवीन्द्रनाथ ने ग्राम्य जीवन में जान डाल दी ।

शान्ति निकेतन में आपका पचासवां जन्म-दिन बड़े समारोह से मनाया गया । ` राजा ` नामक नाटक खेला गया, जिस में आपने राजा का अभिनय किया ।

जनवरी १६१२ में कलकत्ता के टाउन-हाल में विशाल सभा हुई । लाखों लोगों के जनसमूह द्वारा आपका अभिनन्दन किया गया । सोने के थाल पर सोने के कमल और हाथीदांत पर खुदा एक मानपत्र दिया गया ।

उन दिनों बंगाल के कोने-कोने में आपके गीतों की धूम मची

हुई थी । बालक खेलते समय, स्त्रियां घरों में काम-काज करते समय, मज़दूर बोझा ढोते समय और नाविक नाव चलाते समय-सबकी वाणी पर आप के गीतों का जादू था ।

## शब्दावली

| | | |
|---|---|---|
| श्रीनिकेतन | (阳) | 斯里尼克丹(地名) |
| तीर्थ | (阳) | 圣地 |
| महर्षि | (阳) | 贤者; 隐士 |
| देवेन्द्रनाथ | | 戴温德拉纳德 |
| सुनसान | (形) | 荒无人烟的 |
| चोर | (阳) | 小偷，窃贼 |
| अड्डा | (阳) | 聚集地; 基地 |
| उजाला | (阳) | 光亮，光辉 |
| लूटना | (及) | 劫夺; 偷窃 |
| साधना | (阴) | 修行 |
| --करना | | 修行 |
| आश्रम | (阳) | 修道院; 净修林 |
| सुगंधित | (形) | 芳香的 |
| फूल | (阳) | 花 |
| --लगाना | | 种花 |
| फलदार | (形) | 结果实的 |
| रोपना | (及) | 栽种 |
| मास | (阳) | 月 |
| सरलता | (阴) | 纯朴; 真挚 |
| धंधा | (阳) | 职业; 行为 |
| चरण | (阳) | 脚 |
| शरण | (阴) | 庇护; 庇护所 |
| --लेना | | 投靠; 避难 |
| तपोभूमि | (阴) | 修行的地方 |
| १८९० | | अठारह सौ नब्बे |
| वेदी | (阴) | 祭台 |
| १९०१ | | उन्नीस सौ एक |
| आज्ञा | (阴) | 命令 |
| की--लेना | | 接受命令，遵…之命 |
| ब्रह्मचर्य | (阳) | (印度教)独身求学(人生四阶段之第一阶段) |

--आश्रम 印度旧式学校
भरमार (阴)充满；大量
ऋषि (阳)修道士；
隐居者
--भूमि 修道所；隐居地
मुखिया (阳)首领，头目
डाली (阴)树枝
मन (阳)心
में--लगाना 用心做……；
对……用心
इकट्ठा (形)集合起来的，
汇集起来的
कथा (阴)故事
रोगी (形)有病的，
生病的
(阳)病人
रोग (阳)病；病情
राय (阴)意见
--देना 提出意见，建议
पता (阳)消息，音信
--लगना 知道，得知
गो-पालन (阳)养牛
खेती-बाड़ी (阴)农活

रोगी-सेवा (阴)护理病人
जाति-पांत (阴)种姓
भेद (阳)区别，差别
मुसलमान (阳)伊斯兰教徒
ईसाई (阳)基督教徒
देवी (阴)女神；
对妇女的尊称
देहान्त (阳)去世，逝世
कन्या (阴)女孩，姑娘
रसोई (阴)做熟的食物
--बनाना 炊食，做饭
सिलाई (阴)缝纫
चित्रकला (阴)绘画
फरवरी (阴)二月
१९२२ उन्नीस सौ बाईस
पिछड़ना (不及)落后
ग्रामीण (形)农村的
संथाल (阳)山塔尔族人
डोम (阳)多姆人(以火化
尸体为业的种姓)
जीवन (阳)生存能力，
活力
में--डालना 赋予…以生存能力

संस्था （阴）机构

सुरूल 村庄名

३१ （数） इकतीस

नील （形）兰色的

कुटी （阴）茅舍；小屋

अन-उपजाऊ （形）贫瘠的

ग्राम （阳）村庄

मलेरिया （阳）疟疾

मच्छर （阴）蚊子

पंचायत （阴）长老会，五老会（印度农村组织）

चन्दा （阳）捐款

--करना 捐款

वेतन （阳）工资，薪金

उद्योग （阳）工业

चालू （形）进行着的，开动的

--करना 开办，兴办

ग्राम्य （形） ग्रामीण

पचासवां （数）第五十

जन्म-दिन （阳）生日

समारोह （阳）隆重；热闹

मनाना （及）庆祝

टाउन-हाल （阳）市政厅

जनसमूह （阳）人群；群众

अभिनन्दन （阳）祝贺

का--करना 祝贺

थाल （阳）盘子

कमल （阳）莲花

हाथीदांत （阳）象牙

खुदना （不及）挖；雕

मानपत्र （阳）荣誉状

धूम （阴）喧嚷；谈论

--मचना 喧嚷；谈论

बोझा （阳）重物；大包

ढोना （及）背，驮

नाविक （阳）船夫；水手

वाणी （阴）舌头；话语；声音

जादू （阳）魔法；魔力；魅力

## टिप्पणियां

१. आप की सरलता का चोरों पर भी प्रभाव पड़ा ।

句中 आप 指前句中的महर्षि 。谈话中当着第三者的面或文章中提及第三者时，为表示尊敬，可用 आप 代替वे 。如：

यह प्रसाद जी हैं। आप दिल्ली विश्वविद्यालय के प्रोफ़ेसर हैं।

（这位是普拉沙德先生，他是德里大学教授。）

२. जब रवीन्द्रनाथ जी स्वयं होते, तब तो विद्यार्थियों की प्रसन्नता के क्या कहने ।

"…… क्या कहने" 是一个习语，意思是"不用说了""别提了"、"好极了"。又如：

वहां उन का इतना स्वागत हुआ कि क्या कहने ।

（他在那儿受到的欢迎就不用说了）

注：`क्या कहने` 也可说`क्या कहना`，意思相同。

३. यहां विद्यार्थी इतने प्रसन्न रहते कि घर जाने का नाम ही न लेते ।

नाम न लेना 是个成语，意思是"不谈"、"不提起"、"不想"。例如：

मैं आप से कहता हूं, मेरे सामने उस का कभी नाम न लीजियेगा ।

（我对您说，在我面前以后请不要提起他的名字。）

उस ने मुझ से दस रुपये उधार लिये थे, पर वापस देने का नाम तक नहीं लेता ।

（他借了我十个卢比，可还钱的事连提都不提。）

४. एक वर्ष बाद उन का देहान्त हो गया ।

एक वर्ष बाद 意思是 एक वर्ष के बाद 。

`के बाद`、`के पहले`等的 `के` 可省略。如：

वह थोड़ी देर बाद आएगा ।

（他过一会儿来）

दो दिन पहले मैं ने उस को देखा था ।

（两天前我见过他）

५. पिछड़ी ग्रामीण जातियों संथालों और डोमों के दुख रवीन्द्रनाथ से न देखे गए ।

1）संथालों और डोमों 是ग्रामीण जातियों 的同位语。

2）`... से न देखा जाना`是个习语，意思是“×××看不下去”、“×××不忍心看下去”。又如：

ऐसी बातें हम से न देखी जाएंगी ।

（这种事我们是看不下去的）

६. यही नहीं, ग्रामों में ऐसे डाक्टर रखे गए...

句中रखना 意为“聘请”。又如：

इस मामले के लिये आप को एक वकील रखना चाहिये ।

（这件事您应请一位律师）

“रखना ”还有“任用”、“雇用”的意思。例如：

उस ने घर के कामकाज के लिये एक नौकरानी रखी ।

（他雇了一位女佣人管家务）

७. गांव गांव में पंचायतें बनाई गई...

句中 बनाना 意为“建立”、“成立”。

## व्याकरण

1. भी 与谓语动词连用

在条件从句中，语气词 भी 与谓语动词连用，表示“即使……也……”、“就是……也……”的意思。例如：

मैं जाऊंगा भी, तो कई दिन बाद (जाऊंगा)।

（我即使去也得过几天）

अगर वह यहां न भी आए, तो भी कोई हर्ज नहीं।

（就是他不来，也没关系。）

在这种句型中，主句常可用 तो भी 。

2。数词叠用和名词叠用

印地语数词重叠使用，表示所指事物的“个别性”，即“各个多少”。例如：

साल में हम दो बार घर जाते हैं, और घर में तीन-तीन हफ़्ते रहते हैं।

（我们每年回家两次，每次住三个星期。）

उस ने दस-दस रुपये के पांच नोट अपने दोस्त को दिये।

（他给了他朋友五张十个卢比一张的钞票）

再试将下面两句话作一比较：

हम को एक कुर्सी चाहिये।

हम को एक-एक कुर्सी चाहिये।

印地语名词重叠使用，表示该名词所指事物本身的“个别性”，即“各个”、“每个”。例如：

रोज़ रोज़　　　（天天，每天）

घर घर　　　（家家户户）

गांव गांव　　　　（每个村庄，村村）

名词叠用时，仍用作单数。例如：

ऐसी बात तो बच्चा बच्चा जानता है ।

（这种事连孩子们都懂得）

| कहावतें |
|---|
| बूंद बूंद में तालाब भर जाता है । |
| （积沙成塔；集腋成裘） |
| काम को काम सिखलाता है । |
| （工作教会工作；实践出真知） |

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

तीर्थ रवीन्द्रनाथ महर्षि अड्डा आश्रम वृक्ष चरण शरण ब्रह्मचर्य परीक्षा इकट्ठा छिड़ना ग्रामीण कुटी बढ़िया मच्छर अभिनन्दन वा-णी जादू

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) उन्हों ने इस धंधे को सदा के लिये छोड़ दिया और आप के चरणों में शरण ली ।

२) कई वर्षों के बाद सन् १९०२ में पिता की आज्ञा ले कर रवीन्द्रनाथ ने यहां ब्रह्मचर्य आश्रम खोला ।

३) यदि कोई भूल भी करता तो आपस में ही विचार कर के उसे दंड दे देते ।

४) यहां विद्यार्थी इतने प्रसन्न रहते कि घर जाने का नाम ही न लेते ।

५) इस में कन्याओं को रसोई, सिलाई, संगीत, चित्रकला और मूर्तियां बनाना भी सिखाया जाता है ।

६) शान्तिनिकेतन में आप का पचासवां जन्म-दिन बड़े समारोह से मनाया गया ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) उस समय यह स्थान एक सुनसान मैदान और चोरों का अड्डा था ।

२) आश्रम पांच विद्यार्थियों से शुरू किया गया । बाद में देश-विदेश के विद्यार्थियों की भरमार हो गई ।

३) जब रवीन्द्रनाथ जी स्वयं होते, तब तो विद्यार्थियों की प्रसन्नता के क्या कहने ।

४) शान्तिनिकेतन से दो मील दूर सुरुल गांव के किनारे सन् १६३२ में 'नील कुटी' नामक भवन और बहुत सी भूमि ख़रीदी गई ।

५) उन दिनों बंगाल के कोने-कोने में आप के गीतों की धूम मची हुई थी ।

४. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और उन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) इस ऋषि-भूमि में दूसरे स्कूलों की तरह न तो विद्यार्थि-

यों को पीटा जाता और न ही अध्यापकों का कोई शासन होता ।

२) परीक्षा के समय भी वे जिस स्थान पर चाहते, वहीं पर बैठ कर लिखते थे ।

३) किसानों के बालकों को पढ़ाई-लिखाई द्वारा योग्य बनाना, बढ़िया बीजों द्वारा फ़सलों की उन्नति करना, सूखी और अन-उपजाऊ भूमि को उपजाऊ बनाना, फलदार पेड़ लगाना आदि काम उन्हें सिखाये जाते हैं ।

४) यही नहीं, ग्रामों में ऐसे डाक्टर रखे गये जो बिना धन लिये किसानों का इलाज करते, मलेरिया और मच्छरों से बचने के उपाय सिखाते ।

५) बालक खेलते समय, स्त्रियां घरों में काम-काज करते समय, मज़दूर बोझा ढोते समय और नाविक नाव चलाते समय-सब की वाणी पर आप के गीतों का जादू था ।

५. नीचे दिये वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) इस परीक्षा में अगर आप फ़ेल भी हो जाएं, -----

२) कल पानी बरसेगा भी, -----

३) अगर उस ने ग़लती भी की हो, -----

४) आप मेरे साथ न भी जाना चाहते, -----

६. निम्नलिखित शब्दों का एक-एक पर्यायवाची लिखिए :

वृक्ष    मास    आज्ञा    कथा

देहान्त    कन्या    वाणी    रोग

७. नीचे दिये शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 成功的秘诀 | 保持警惕 |
| 老弱病妇专座 | 保护野生动物 |
| 人口调查 | 接受社会主义教育 |
| 口语和书面语 | 发扬合作精神 |
| 往事的回忆 | 展现光辉形象 |

८. नीचे दिये शब्दों या मुहावरों को अपने वाक्यों में प्रयुक्त कीजिये :

| | |
|---|---|
| १) के समान | ६) इलाज करना |
| २) आज्ञा लेना | ७) अभिनय करना |
| ३) दंड देना | ८) चालू करना |
| ४) मन लगाना | ९) क्या कहने |
| ५) राय देना | १०) नाम न लेना |

९. निम्नलिखित लेख का हिन्दी में अनुवाद कीजिए :

同学们，今天我给你们讲一讲关于印度国际大学的故事。国际大学不仅在印度而且在世界上也是一所有名的大学。可是，你们也许不知道，它现在的所在地，很多年以前却是一片荒野。伟大的诗人泰戈尔遵照父亲的意愿，在这里开办了一所学堂。开始的时候，只有五名学生。后来，到这里求学的人越来越多了。

跟其他学校不一样，这里不对学生实行体罚。师生友好相处。他们互相信任，互相爱护。学生们生活得很愉快，学

习很用功。他们白天学习，晚上聚在一起讲故事。

学生们除了学习书本知识，还学习木工活、铁工活、养牛、种田、护理病人等。

你们大概知道，印度是一个存在着种姓制度的国家。可是，在这里所有的学生，不论是印度教徒、伊斯兰教徒还是基督教徒，都一起住，一起吃，亲如兄弟。

这里女孩子们也可以来上学。她们不仅读书，还学习音乐、绘画、雕塑、烹调、缝纫等。这种学校在当时是很少有的，即使今天也不多见。

泰戈尔创建的这个学堂后来就发展成为一所大学。从1922年起，它就叫"印度国际大学"了。

१०. निम्नलिखित प्रश्नों का उत्तर दीजिये :

१) शान्तिनिकेतन की स्थापना किस ने की थी ?

२) उस समय वहां की स्थिति कैसी थी ?

३) रवीन्द्रनाथ ठाकुर ने वहां ब्रह्मचर्य आश्रम कब खोला ? शुरू में इस आश्रम की हालत कैसी थी ?

४) वहां विद्यार्थी और अध्यापक आपस में किस तरह रहते थे?

५) वहां विद्यार्थियों का जीवन कैसा था ? एक उदाहरण दे कर बताइये ।

६) किताबी पढ़ाई के अलावा विद्यार्थियों को और क्या क्या सिखाये जाते थे ?

७) ठाकुर जी की पत्नी के बारे में आप क्या जानते हैं ?

८) क्या वहां कन्याओं का भी आश्रम खोला गया था ? उस

के बारे में कुछ बताइये ।

९) श्री निकेतन किस लिये खोला गया था ?

१०) वहां किसानों के बालकों को क्या क्या काम सिखाये जाते थे?

११) रवीन्द्रनाथ ने ग्राम्य जीवन में किस तरह जान डाल दी ?

१२) ठाकुर जी का पचासवां जन्म-दिन कहां और किस प्रकार मनाया गया था ?

१३) जनवरी १९१२ में कलकत्ता के टाउन-हाल में जो विशाल सभा हुई उस में ठाकुर जी का किस तरह अभिनन्दन किया गया?

१४) रवीन्द्रनाथ जी के गीतों का लोगों पर क्या प्रभाव पड़ता था ?

११. इस पाठ का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

१२. नीचे बताये पैराग्राफ़ों को रट कर सुनाइये :

`पढ़ाई के बाद रात को सब इकट्ठे होते---फ़रवरी १९२२ से इस का नाम `विश्वभारती` हो गया है ।`

१३. `मेरा स्कूल` शीर्षक पर एक लेख लिखिये, जिस की शब्द-संख्या दो सौ से कम न हो ।

# नौवां पाठ

## हाथी-हाथी, कितना भारी

बहुत पुरानी बात है, एक राजा था। वह बड़ा दानी था। पंडितों और विद्वानों का बड़ा आदर करता था।

एक दिन प्रातः राजा अपने मंत्री के साथ अपने हाथियों को देखने के लिए हाथीखाने में गया। राजा के हाथी खूब तगड़े थे। राजा उनको देख कर बड़ा प्रसन्न हुआ। उसने मंत्री से पूछा, 'भला एक हाथी का वज़न कितना होगा?' मंत्री उत्तर न दे सका। उसने कहा 'महाराज, क्यों न आज की सभा में यही प्रश्न पूछा जाय?' राजा ने मंत्री की बात मान ली।

उस दिन दरबार लगा। राजकाज देखने के बाद राजा ने दरबारियों से यह प्रश्न किया। प्रश्न सुन कर सब चकराये। कोई उत्तर न दे सका। दरबार उठ गया।

राजा उत्तर न मिलने के कारण उदास हो गया। उसने मंत्री को बुला कर आज्ञा दी---' पूरे राज्य में डंका पिटवा दो कि जो व्यक्ति राजा के हाथी मदन को तौल कर उसका वज़न बतायेगा उसे दस हज़ार रूपये का पुरस्कार दिया जायगा।'

राज्य भर में डंका पिटवा दिया गया। कई दिन बीत गये, पर कोई व्यक्ति दरबार में उपस्थित नहीं हुआ। राजा और उदास रहने लगा। अंत में एक बूढ़ा मल्लाह राजा के दरबार में पहुंचा। उसने हाथ जोड़कर निवेदन किया---'महाराज, यदि आप मुझे अवसर दें

तो मैं आपके मदन को तौल सकता हूं।`

राजा प्रसन्न हो उठा। मंत्री को बुलाकर महावत के साथ मदन मल्लाह को सौंप दिया गया।

बूढ़े मल्लाह ने महावत से कहा---`हाथी को पास वाले तालाब पर ले चलो।` फिर उसने मंत्री से निवेदन किया, `एक बड़ा बेड़ा उठ-वा कर तालाब में रखवा दीजिए।`

बेड़ा तालाब में डाल दिया गया। अब हाथी को तौला जाना था। राजा, राज परिवार के लोग, मंत्री तथा अन्य अधिकारी उप-स्थित थे। जनता का एक बड़ा समूह भी इस अनोखे तमाशे को देखने के लिए वहां एकत्रित था। वहां तिल रखने की भी जगह न थी। बूढ़े मल्लाह ने हाथी को बेड़े में बिठाया। फिर वह बेड़े को तालाब के बीच में ले गया। वहां उसने बेड़े के बाहरी भाग को देखा। हाथी के बैठने पर बेड़ा जितना पानी में डूबा हुआ था, बेड़े की उस जगह पर चाकू से बूढ़े ने एक निशान लगा दिया। फिर वह बेड़े को किनारे पर ले आया और हाथी को उतार दिया।

अब बूढ़े मल्लाह ने उस बेड़े में पत्थर भरने शुरू किये। पत्थर भर कर वह बेड़े को तालाब के बीच ले चला। उस बेड़े के पीछे-पीछे एक छोटी नाव भी थी। बूढ़े मल्लाह ने उसमें भी पत्थर रखवाए थे। अब मल्लाह छोटी नाव में से पत्थर निकाल निकाल कर बेड़े में डालने लगा। वह तब तक बेड़े में पत्थर डालता रहा जब तक बेड़ा चाकू से लगाये गये पहले निशान तक नहीं डूब गया। बेड़े के पुराने निशान तक डूबते ही मल्लाह ने उसमें पत्थर भरने बंद कर दिए और बेड़े को किनारे पर ले आया।

मल्लाह ने बेड़े में भरे पत्थरों को निकलवा कर धरती पर ढेर लगवा दिया । जब बेड़ा पूरा खाली हो गया, तब पत्थरों को तोलवा कर राजा को हाथी का पूरा वज़न बता दिया । राजा तथा दरबारी लोगों ने मल्लाह की इस सूझ-बूझ को देख कर दांतों तले उंगली दबा ली । राजा ने बूढ़े मल्लाह को दस हज़ार मुद्राएं पुरस्कार में दीं । राज्य भर में उसकी सूझ-बूझ की धाक जम गयी ।

## शब्दावली

दानी (形)好施舍的

पंडित (阳)精通经典的婆罗门；学者，婆罗门学者

विद्वान् (阳)学者

मंत्री (阳)大臣；部长

हाथीखाना (阳)象棚

तगड़ा (形)健壮的，壮实的

दरबारी (阳)官中政务会议的成员，朝臣

चकराना (不及)吃惊，惊恐

डंका (阳)大鼓

पिटवाना (及)使打，使击打

डंका-- 使击鼓；使通知，使宣告

मदन 大象名

तोलना (及)称重量

पुरस्कार (阳)奖励；奖金，奖品

बीतना (不及)度过

उपस्थित (形)出现的；出席的

मल्लाह (阳)船夫

जोड़ना (及)连接，合(掌)

हाथ-- 双手合十，作揖

निवेदन (阳)请求，恳求

--करना 请求，恳求

महावत (阳)赶象的人

सौंपना (及)交给，托付；委托

बेड़ा (阳)船；木伐

उठवाना (及) (उठाना 的致使)使抬起，使举起

रखवाना (及) (रखना 的致使)使放置

डालना (及)放入，装入

राज परिवार (阳)王室

अधिकारी (阳)当权的人，官员

अनोखा (形)新奇的，奇特的

तमाशा (阳)(马戏等的)表演，把戏

एकत्रित (形)聚集起来的

तिल (阳)芝麻

--रखने की भी जगह न होना 没有插足的地方，非常拥挤

बिठाना (及)使坐；安放

बाहरी (形)外面的，外部的

डूबना (不及)沉下，沉没

चाकू (阳)刀子，小刀

निशान (阳)记号，标志

--लगाना 作记号，作标志

उतारना (及)使上岸，使着陆；卸下，卸重物

भरना (及)装，填

बन्द (形)停止的；关闭的

--करना 停止；关闭

निकलवाना (及)(निकालना 的致使)使取出

धरती (阴)陆地，土地

ढेर (阳)堆

--लगाना 聚集成堆，堆在一起

लगवाना (及) लगाना 的致使

ख़ाली (形)空的

--होना 空

तोलवाना (及)तोलना 的致使

सूझ-बूझ (阴)智慧，智力

तले (के तले)(后)在……下面

उंगली (阴)手指

दबाना (及)压

दांतों तले उंगली--大为惊讶，极为惊讶

मुद्रा (阴)钱币，金币

धाक (阴)声望；威信

--जमना 有声望；有威信

# टिप्पणियां

१. `भला एक हाथी का वज़न कितना होगा ?`

句中भला是个语气词，用来加强语气。可理解为“究竟”、“到底”等意思，多用于问句中。例如：

भला आप क्या चाहते हैं ?

（您究竟想干什么呀？）

भला तुम वहां कब गए थे ?

（你到底什么时候到那儿去的？）

भला常与क्या, कितना, कब, कहां, कौन 等连用。

२. `महाराज, क्यों न आज की सभा में यही प्रश्न पूछा जाए ?`

1）क्यों न 意为“何不”，用反问的语气表示应该或可以，因而这类句子多用虚拟语气。例如：

वह भी शहर जा रहा है, आप क्यों न उस के साथ-साथ चले जाएं ?

（他也进城，您何不跟他一起去呢？）

2）पूछा जाए 为被动语态虚拟语气，其宾语 लोगों से 省略了。这里所以用被动语态是因为不必指出由谁提问。

३. राजकाज देखने के बाद राजा ने दरबारियों से वह प्रश्न किया।

句中 देखना 意为“料理”、“处理”。又如：

मुंह बन्द करो, अपना ही काम देखो।

（你别多嘴，干你自己的事吧。）

४. दरबार उठ गया।

उठना表示会议等的“结束”。又如:

सभा उठ गयी।

(大会结束了)

अब तो मीटिंग उठने का समय हो रहा है।

(马上就要散会了)

५. राज्य भर में डंका पिटवा दिया गया।

句中 पिटवाना 为 पीटना 的致使动词。

致使动词是印地语动词的一种。它表示动作不是由句子主语直接完成的，而是通过他人完成的。

这种动词具有致使的意义，有“使……”、“让某人作什么”的意思。例如:

यह मकान गुप्त जी ने बनवाया है।

(这房子是古普塔先生请人盖的)

बनवाना 为 बनाना 的致使。如果说“这房子是古普塔先生自己动手盖的”，则应说:

यह मकान गुप्त जी ne बनाया है।

致使动词的动作的完成者若需指出时，须加से或के द्वारा，如上例中房子是请工人盖的，则应说:

यह मकान गुप्त जी ने मज़दूरों से बनवाया है।

本文中还有几处使用了致使动词，请注意。

६. अब बूढ़े मल्लाह ने उस बेड़े में पत्थर भरने शुरू किये।

不定式在句中作宾语时，谓语动词的性、数与不定式的宾

语一致。本句不定式的宾语 पत्थर 为阳性复数，故谓语动词用 शुरू किये 。

本文中还有一处同样的用法，请注意。

७. जब बेड़ा पूरा खाली हो गया...

句中पूरा用作状语，意思是“完全”、“全部”。पूरा 有性的变化。例如：

आप ने यह किताब पूरी पढ़ी ?

（这本书您全读过了吗？）

८. महा- （梵）前缀。指“大”。例如：

| | |
|---|---|
| महाराज | 大王 |
| महासभा | 大会 |
| महायुद्ध | 大战 |

## व्याकरण

### 完成分词小结

完成分词在印地语各类分词中占有重要地位，无论书面语或口语中均广泛使用。完成分词只有一种句法功能，即用作状语，一般直接与谓语发生关系。这是它与其它分词的主要区别。完成分词与谓语的关系除了表示动作时间的先后之外，还有修饰与被修饰、手段和目的、原因和结果等等关系。这里仅就已学过的完成分词与谓语的几种主要关系作一小结，以便于今后更好地理解和掌握完成分词的各种含义和用法。

1. 先后关系

完成分词表示的动作时间在先，谓语动词表示的动作时间在后，称为先后关系。例如：

यह कंगन पा कर मेरी पत्नी फूली न समाएगी ।(४)

उस के वृहदाकार को देख कर हम लोग वास्तव में आश्चर्यचकित हो गए । (५)

ज़रा इस खेल-कूद को बन्द कर के मेरी एक बात तो सुन लो महारानी । (६)

（例句后面括号内的号码表示引自本教材第几课。后同。）

先后关系是完成分词与谓语的各种关系中最基本的一种关系，其它各种关系也都有这层含义，或者说都是从这种关系中派生出来的。

2. 修饰关系

完成分词与谓语动词之间的关系是修饰与被修饰的关系，前者说明后者的行为方式，称为修饰关系。例如：

जब तुम अपने पाठ को अच्छी तरह बोलकर पढ़ना सीख लो, तो फिर उसे मौन रह कर पढ़ो । (१)

तुम ज़रा उस कलमुंही से कह देना कि मुंह संभाल कर बात किया करे । (६)

ऊदबिलाव ने खूब नमक मिर्च लगा कर हरी मछली ने जो जो कहा था वह सब सुना दिया । (६)

ऐसे समय मन होता है कि या तो इन सब को गोली मार दूं या स्वयं फांसी लगा कर मर जाऊं । (७)

3. 手段和目的

完成分词的动作表示达到某个目的的手段，谓语动词的动作表示要达到的目的。例如：

हम अधिकतर कार्य बोल कर ही चला लेते हैं। (१)

सच है, दो में फूट डाल कर इसी तरह तीसरा अपना भला किया करता है। (६)

श्रीनिकेतन में एक विशाल खेत है जिस में इस प्रकार के प्रयोग कर के किसानों को सिखाया जाता है। (८)

4. 因果关系

完成分词的动作表示造成某种情况的原因，谓语动词的动作表示其结果。例如：

उसी के उपदेश से प्रभावित हो कर मैं धर्म कार्य करने लगा। (४)

बाघ की बातों से कंगन के लोभ में आ कर वह भोला पथिक तालाब में उतर गया (४)

छोटी-छोटी बातों को ले कर मारपीट होती रहती है। (७)

此外，完成分词还可叠用，表示其动作的"连续"、"反复"。表示以上各种关系的完成分词均可重叠使用。例如：

एक सीट पर सिर्फ एक महिला अपने दोनों छोटे बच्चों के साथ बैठी थी, जो उसे चिल्ला-चिल्ला कर तंग कर रहे थे। (२)

अब मल्लाह छोटी नाव में से पत्थर निकाल-निकाल कर बेड़े में डालने लगा। (६)

कहावतें

कल करे सो आज, आज करे सो अब ।

（明天做的事不如今天做，今天做的事不如现在就做。）

कभी नाव गाड़ी पर, कभी गाड़ी नाव पर ।

（有时车载船，有时船载车；互相帮助。）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

पंडित विद्वान् डंका पिटवाना उपस्थित मल्लाह सौंपना बेड़ा एकत्रित डूबना धरती ढेर मुद्रा धाक

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) भला एक हाथी का वज़न कितना होगा ?

२) महाराज, क्यों न आज की सभा में यही प्रश्न पूछा जाए ?

३) वहां तिल रखने की भी जगह न थी ।

४) अब बूढ़े मल्लाह ने उस बेड़े में पत्थर भरने शुरू किये ।

५) राज्य भर में उस की सूझ-बूझ की धाक जम गई ।

३. नीचे दिये वाक्यों का विश्लेषण कीजिये, फिर उनका चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) पूरे राज्य में डंका पिटवा दो कि जो व्यक्ति राजा के हाथी मदन को तौल कर उस का वज़न बताएगा उसे दस हज़ार रुपये का पुरस्कार दिया जाएगा ।

२) फिर उस ने मंत्री से निवेदन किया, 'एक बड़ा बेड़ा उठवा कर तालाब में रखवा दीजिये।'

३) हाथी के बैठने पर बेड़ा जितना पानी में डूबा हुआ था, बेड़े की उस जगह पर चाकू से बूढ़े ने एक निशान लगा दिया।

४) वह तब तक बेड़े में पत्थर डालता रहा जब तक बेड़ा चाकू से लगाए गए पहले निशान तक नहीं डूब गया।

५) राजा तथा दरबारी लोगों ने मल्लाह की इस सूझ-बूझ को देख कर दांतों तले उंगली दबा ली।

४. निम्नलिखित वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) प्रश्न सुन कर सब चकराये। कोई उत्तर न दे सका। दर-बार उठ गया।

२) राजा उत्तर न मिलने के कारण उदास हो गया।

३) वहां तिल रखने की भी जगह न थी।

४) बेड़े के पुराने निशान तक डूबते ही मल्लाह ने उस में पत्थर भरने बन्द कर दिये और बेड़े को किनारे पर ले आया।

५) मल्लाह ने बेड़े में भरे पत्थरों को निकला कर धरती पर ढेर लगवा दिया।

५. निम्नलिखित वाक्यों को पूरा कीजिये :

१) यह बात सुनते ही वह आग-बबूला हो कर-----

२) ऐसी स्थिति में उस को विवश होकर-----

३) आप का पत्र मिला और हम लोग खुश हो कर-----

४) मज़दूर लोग अधिक उत्पादन कर के-----

५) वे लोग हमेशा ऐसी बातों को लेकर-----

६) सर्दी की छुट्टियों में मुझे बहुत-से काम करने हैं, यही सोच कर-----

६. नीचे दिये विशेषणों के लिये निम्नलिखित संज्ञाओं में से एक-एक चुनिये, जो उचित हो :

| | |
|---|---|
| भारी | ज़मीन |
| बाहरी | फूल |
| सुनसान | बीज |
| सुगंधित | सामान |
| बढ़िया | मैदान |
| सूखा | रूप |

७. निम्नलिखित चीनी मुहावरों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 装腔作势 | 心惊肉跳 |
| 名声扫地 | 号啕大哭 |
| 专心致志 | 气急败坏 |
| 垂涎欲滴 | 添油加醋 |

८. नीचे दिये शब्दों या मुहावरों से वाक्य बनाइये :

| | |
|---|---|
| १) भला | ५) सौंप देना |
| २) क्यों न | ६) तिल रखने की जगह न होना |
| ३) पुरस्कार देना | ७) निशान लगाना |
| ४) उपस्थित होना | ८) दांतों तले उंगली दबाना |

९. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1）散会以后咱们谈谈好吗？

2）您干吗不征求一下老师的意见呢？

3）出事的时候都有谁在场？

4）把下面作了记号的那些句子写在练习本上。

5）那天车上挤得连插脚的地方都没有。

6）我托你办的那件事有结果了吗？

7）咱们明天四点钟见，你不来我不走。

8）只要有我在，绝不允许出现这种事。

9）你知道多少就讲多少吧。

10）我让一位老同学把你的行李放在你宿舍了。

11）别再唱歌了，听我给你们朗诵一首诗。

12）不认识的字你作个记号，好问老师。

13）你们学校究竟大约有多少外国学生？

14）这个人我好像在哪儿见过，可不记得了。

15）这间屋你让谁给盖的？这是我自己盖的。

16）请人搬行李你花了多少钱？

17）他说，只要他住在中国，他就不放弃学习中文的机会。

18）希望你一到家就来信，越早越好。

19）我昨天告诉你的事你大概忘了吧？

20）只要我活着，我就要为增进中印两国人民的友谊奋斗不息。

१०. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) इस पाठ में जो राजा था वह कैसा आदमी था ?

२) अपने हाथियों को देख कर राजा ने अपने मंत्री से क्या पूछा और मंत्री ने क्या जवाब दिया ?

३) राजकाज देखने के बाद राजा ने दरबारियों से क्या प्रश्न किया ?

४) राजा क्यों उदास हो गया ?

५) उस ने मंत्री को बुला कर क्या आज्ञा दी ?

६) फिर राजा क्यों उदास रहने लगा ?

७) बूढ़े मल्लाह ने दरबार में आकर क्या निवेदन किया ?

८) राजा ने प्रसन्न हो कर क्या किया ?

९) बूढ़े मल्लाह ने पहले महावत से और फिर मंत्री से क्या कहा ?

१०) जब हाथी को तोला जाना था तब कौन-कौन उपस्थित थे और कौन-कौन वहां एकत्रित थे ?

११) मल्लाह ने किस तरह तौल कर हाथी का पूरा वज़न राजा को बता दिया ?

१२) मल्लाह की सूझ-बूझ को देख कर राजा ने क्या किया ?

११. इस पाठ का सारांश सुनाइये ।

१२. इस पाठ के अंतिम तीन पैराग्राफ़ों को अर्थात् `बेड़ा तालाब में डाल दिया गया` से अन्त तक रट कर सुनाइये ।

१३. किसी बुद्धिमान व्यक्ति की कहानी सुनाइये ।

# दसवां पाठ

## अमर शहीद चंद्रशेखर आज़ाद

चंद्रशेखर आज़ाद का जन्म एक बहुत ही साधारण परिवार में मध्य प्रदेश के एक ग्राम में हुआ था । बचपन से ही वे बहुत साहसी थे। वे जिस काम को करना चाहते थे, उसे करके ही दम लेते थे । एक बार वे लाल रोशनी देने वाली दियासलाई से खेल रहे थे । उन्होंने साथियों से कहा कि एक सलाई से जब इतनी रोशनी होती है तो सब सलाइयों के एक साथ जलाए जाने से न मालूम कितनी रोशनी होगी । सब साथी इस प्रस्ताव पर खुश हुए, पर किसी की हिम्मत नहीं पड़ी कि इतनी सारी सलाइयों को एक साथ जलाए, क्योंकि रोशनी के साथ सलाई में तेज़ आंच भी होती है । इस पर चंद्रशेखर सामने आए और उन्होंने कहा कि मैं एक साथ सब सलाइयों को जलाऊंगा । उन्होंने ऐसा ही किया । तमाशा तो खूब हुआ, उनका हाथ भी जल गया, पर उन्होंने उफ़ तक नहीं की ।

चंद्रशेखर जब दस-ग्यारह वर्ष के थे तब जलियांवाला बाग़ का भयंकर हत्याकांड हुआ, जिसमें सैकड़ों निरपराध भारतीयों को गोली का शिकार होना पड़ा ।

आज़ाद ने भी इस दर्दनाक घटना का वर्णन सुना । यद्यपि उन की अवस्था छोटी ही थी, तो भी भारतीय राजनीति में उनकी रुचि जग गई और वे भी अंग्रेज़ों के विरुद्ध कुछ कर दिखाने के उपाय सोचने लगे ।

उन्हीं दिनों ब्रिटिश युवराज एडवर्ड भारत आने वाले थे । कांग्रेस ने तय किया कि उनका बहिष्कार किया जाए । इस संबंध में जब गांधी जी ने आंदोलन चलाया तो आज़ाद भी इसमें कूद पड़े । यद्यपि वे अभी बालक ही थे, फिर भी पुलिस ने उन्हें गिरफ़्तार कर लिया । उनसे कचहरी में मजिस्ट्रेट ने पूछा, 'तुम्हारा क्या नाम है ?'

उन्होंने अकड़ कर बताया, 'आज़ाद ।'

'तुम्हारे बाप का नाम क्या है ?'

'स्वाधीनता ।'

'तुम्हारा घर कहां है ?'

'जेलखाना ।'

मजिस्ट्रेट ने आज्ञा दी, 'इसे ले जाओ, पंद्रह बेंत लगाकर छोड़ दो।'

इस घटना के बाद ही चंद्रशेखर नामक वह बालक 'आज़ाद' के नाम से विख्यात हो गया ।

इन्हीं दिनों भारत के क्रांतिकारी अपना संगठन कर रहे थे । चंद्रशेखर आज़ाद उनसे अधिक प्रभावित हुए और वे भी उनके दल में शामिल हो गए ।

क्रांतिकारी दल के सामने सबसे बड़ी समस्या यह थी कि संगठन के लिए धन कहां से मिले । इसी लिए दल की ओर से सन् १९२५ ई. में उत्तर प्रदेश में काकोरी स्टेशन के निकट चलती रेल गाड़ी को रोककर सरकारी ख़ज़ाना लूट लिया गया ।

इस घटना के होते ही ब्रिटिश सरकार की ओर से गिरफ़्तारियां होने लगीं, पर आज़ाद को गिरफ़्तार न किया जा सका । उन्हें पकड़ने के लिए बड़ा इनाम घोषित किया गया । आज़ाद ने भी

ठान लिया था कि मुझे कोई जीवित नहीं पकड़ सकेगा, मेरी लाश को ही गिरफ़्तार किया जा सकता है। बाकी लोगों पर मुकदमा चलता रहा और चंद्रशेखर आज़ाद फांसी के आस-पास के स्थानों में छिपे रहे और गोली चलाने का अभ्यास करते रहे।

अब उत्तर भारत के क्रांतिकारी दल के नेतृत्व का पूरा भार आज़ाद पर आ पड़ा। ब्रिटिश सरकार आज़ाद को तत्काल पकड़ना चाहती थी, पर वे किसी भी तरह हाथ नहीं आ रहे थे। सन् १९३१ ई. की २७ फ़रवरी की बात है। दिन के दस बजे थे। आज़ाद और उनका एक साथी इलाहाबाद के एक पार्क में बैठे थे। इतने में दो पुलिस अधिकारी वहां आए। उनमें से एक आज़ाद को पहचानता था। उसने दूर से आज़ाद को देखा और लौटकर ख़ुफ़िया पुलिस के सुपरिण्टेण्डेण्ट नाट बाबर को उसकी ख़बर दी। नाट बाबर इसकी ख़बर पाते ही तुरंत मोटर द्वारा उस पार्क में पहुंचा और आज़ाद से दस गज़ के फ़ासले पर उसने मोटर रोक दी। पुलिस की मोटर देखकर आज़ाद का साथी तो बच निकला किन्तु वे स्वयं वहीं रह गए। नाट बाबर आज़ाद की ओर बढ़ा। दोनों तरफ से एक साथ गोली चली। नाट बाबर की गोली आज़ाद की जांघ में लगी और आज़ाद की गोली नाट बाबर की कलाई पर, जिससे उसकी पिस्तौल छूटकर गिर पड़ी। उधर और भी पुलिसवाले आज़ाद पर गोली चला रहे थे। हाथ से पिस्तौल छूटते ही नाट बाबर एक पेड़ की ओट में छिप गया। आज़ाद के पास हमेशा काफ़ी गोलियां रहती थीं, जिनका इस अवसर पर उन्होंने ख़ूब उपयोग किया। नाट बाबर जिस पेड़ की आड़ में था, आज़ाद मानों उस पेड़ को छेदकर नाट बाबर को मार डालना चाहते थे।

पूरे एक घंटे तक दोनों ओर से गोलियां चलती रहीं । कहते हैं, जब आज़ाद के पास गोलियां खत्म होने लगीं तो अंतिम गोली उन्होंने स्वयं अपने को मार ली । इस प्रकार वह महान् योद्धा मातृभूमि के लिए अपने प्राणों की आहुति देकर सदा के लिए सो गया । अपनी यह प्रतिज्ञा उन्होंने अंत तक निभाई कि वे कभी ज़िन्दा नहीं पकड़े जाएंगे ।

आज़ाद जिस स्थान पर शहीद हुए, वहां उनकी एक प्रतिमा स्थापित की गई है । वहां जानेवाला हर व्यक्ति उस वीरात्मा को श्रद्धांजलि अर्पित करता है, जिसने अपनी जन्म-भूमि की पराधीनता की बेड़ियों को काटने के लिए अपना जीवन सहर्ष बलिदान कर दिया ।

( मन्मथ नाथ गुप्त के मूल से संक्षिप्त )

## शब्दावली

अमर (形)不朽的

शहीद (阳)烈士，牺牲者

--होना 牺牲

चंद्रशेखर आज़ाद 人名

साधारण (形)普通的，一般的

मध्य प्रदेश (阳)中央邦

साहसी (形)勇敢的

दम (阳)呼吸

--लेना 喘气；休息(成语)

रोशनी (阴)光，光亮

--देना 发光

सलाई (阴)火柴；细棍

जलाना (及)烧，点燃

प्रस्ताव (阳)话题；建议

हिम्मत (阴)胆量，勇气

--पड़ना 有胆量，有勇气，敢

तेज़ (形)强烈的

आंच (阴)热，热量

जलना (不及)烧，燃烧

उफ़ (阴)(感)哎唷
(叫痛声)

--करना 发哎唷声

जलियांवाला 查利亚(公园)

हत्याकांड (阳)杀人案，惨案

सैकड़ा (数)百

निरपराध (形)无罪的，
无辜的

दर्दनाक (形)悲痛的，
惨痛的

वर्णन (阳)叙述，描述

राजनीति (阴)政治，
政治活动

जगना (不及)醒，睡醒；
发生，引起(兴趣等)

के विरुद्ध (后)反对

उपाय (阳)办法，方法

युवराज (阳)王子，太子

एडवर्ड 人名

कांग्रेस (阴)印度国大党

बहिष्कार (阳)抵制；驱逐

का--करना 抵制；驱逐

गांधी 甘地

आंदोलन (阳)运动

--चलाना 发动运动

कूदना (不及)跳下，跃入

आंदोलन में कूद पड़ना 参加运动

बालक (阳)少年，儿童

पुलिस (阴)警察

गिरफ़्तार (形)被逮捕的

--होना 被捕

--करना 逮捕

कचहरी (阴)法庭，法院

मजिस्ट्रेट (阴)(英)法官

जेलखाना (阳)监狱，牢房

पंद्रह (数)十五

बेंत (阳)藤条；
用藤条做成的手杖

--लगाना 用棍子打

छोड़ना (及)释放

विख्यात (形)出名的，
著名的

--होना 出名，闻名

काकोरी 地名

क्रांतिकारी (阳)革命者
(形)革命的

दल (阳)团体，集团；政党

शामिल (形)参加的

में--होना 参加……

के निकट (后)在……附近，靠近……

ख़ज़ाना (阳)金库；银钱

गिरफ़्तारी (阴)逮捕

--होना 逮捕

इनाम (阳)奖赏，奖金

घोषित (形)被宣布的，被宣告的

--करना 宣布，宣告

ठानना (及)决定；下决心

लाश (阴)尸体

मुकदमा (阳)诉讼，诉讼案件

पर--चलना 被起诉

छिपना (不及)藏，隐藏

गोली (阴)子弹

--चलाना 打枪，射击

--चलना 开枪

भार (阳)担子，重担

आ पड़ना (不及)猛然落下

तत्काल (副)立刻，当即

२७ (数) सताईस二十七

पार्क (阳)(英)公园

पहचानना (及)认识

ख़ुफ़िया (形)秘密的，隐蔽的

--पुलिस 秘密警察

सुपरिण्टेण्डेण्ट (阳)(英)警长

नाट बाबर 人名

ख़बर (阴)消息

की--देना 通知…；告发…

गज़ (阳)码 (0. 914公尺)

फ़ासला (阳)距离

बचना (不及)躲避，避开

बच निकलना 逃避，逃脱

जांघ (阴)大腿

--में गोली लगना 腿上中弹

कलाई (阴)手腕

--पर गोली लगना 手腕中弹

पिस्तौल (阴)手枪

छूटना (不及)脱开，脱落

ओट (阴)掩护，掩藏

की--में छिप जाना 躲在……后面

आड़ (阴)掩护，遮蔽

छेदना (及)穿孔，打穿

योद्धा (不变阳)战士

प्राण (阳)生命

आहुति (阴)祭品；牺牲

की--देना 牺牲……

सदा (副)时常；总是

--के लिये 永远

प्रतिज्ञा (阴)誓言

ज़िन्दा (不变形)活的，活着的

प्रतिमा (阴)塑像

वीरात्मा (阴)英雄的灵魂，英魂

श्रद्धांजलि (阴)哀悼

अर्पित (形)交给的，献给的

श्रद्धांजलि--करना 哀悼，致哀

जन्मभूमि (阴)故乡；祖国

पराधीनता (阴)附属，附庸，附庸地位

बेड़ी (阴)锁链，铁链

बलिदान (阳)祭祀；祭品，牺牲

जीवन(का)-- करना 牺牲生命

## टिप्पणियां

लेखक-परिचय---मन्मथ नाथ गुप्त (जन्म१९०८) की मातृभाषा बंगाली है। आप बचपन से ही सशस्त्र क्रांतिकारियों के साथ रहे और उन पर आप ने बहुत मनोरंजक इतिहास लिखा है। आप ने कई कहानियां और उपन्यास भी लिखे हैं। बंगाली साहित्य के बारे

में भी आप की कई पुस्तकें हिन्दी में हैं।

१. वे जिस काम को करना चाहते थे, उसे कर के ही दम लेते थे।

句中 दम लेना 本意为"喘气"，作为成语，意为"稍作休息"、"休息一下"，相当于汉语的"喘口气"。

完成分词与 दम लेना 连用，表示"非……不可"、"一定要……才罢休"。完成分词后面加 ही 表示加强语气。例如：

इस काम को मैं आज ही पूरा कर के दम लूंगा।

（这项任务我今天非完成不可）

उस ने कहा है कि वह इस पूरे पाठ को रट कर ही दम लेगा।

（他说他一定要把这篇课文全部背下来才肯罢休）

२. इस पर चन्द्रशेखर सामने आये...

后置词 पर 在这里表示原因，意思是"为此"。又如：

इस बात पर झगड़ा मत करो।

（不要为这件事争吵）

वह किसी काम पर बाहर गया था।

（他有事出去了）

३. तमाशा तो खूब हुआ, उन का हाथ भी जल गया, ...

这是一句由 तो 与 पर 构成的并列复合句，这里 पर 省略了。

在这种句型中 पर 有时也可用 किन्तु 。

४. वे भी अंग्रेज़ों के विरुद्ध कुछ कर दिखाने के उपाय सोचने लगे।

句中 कर 为完成分词 कर के 之省略。कुछ कर दिखाना

本意为“作一些事情给人看”，作为习语，意思是“有所作为”、“作出一番事业”。

५. उन्हीं दिनों ब्रिटिश युवराज एडवर्ड भारत आनेवाले थे।

1）उन्हीं 为उन ＋ही。

वे 和ये 带后形式加 ही，均以此形式变化。

इन ＋ही 则为 इन्हीं。

2）उन्हीं दिनों 省略了后置词 में。意思是“就在那些日子里”、“恰恰在当时”。

指示代词与表示时间的名词连用作状语时，后置词往往省略。又如：

उस दिन　　那天

इसी समय　　就在这时

६. इसीलिये दल की ओर से सन् १९२५ ई. में उत्तर प्रदेश में काकोरी स्टेशन के निकट चलती रेल गाड़ी को रोक कर सरकारी ख़ज़ाना लूट लिया गया।

句中 ई. 为 ईसवी（基督的）的缩写。सन् १९२५ ई. 是公元1925年，也可写作 ईसवी सन् १९२५。

७. ... मुझे कोई जीवित नहीं पकड़ सकेगा, ...

जीवित पकड़ना　　意思是“活捉”。本文中 ज़िन्दा पकड़ना 与此用法相同。

८. बाकी लोगों पर मुकदमा चलता रहा और चन्द्रशेखर आज़ाद झांसी के आस-पास के स्थानों में छिपे रहे और गोली चलाने का अभ्यास करते रहे।

注意现在分词和过去分词与 रहना 连用时，在意义上的区别。

९. ...जिस से उस की पिस्तौल छूट कर गिर पड़ी ।

छूट कर 前面省略了 हाथ से 。

१०. कहते हैं, जब आज़ाद के पास गोलियां खत्म होने लगीं, ...

句中 कहते हैं（省略主语 लोग ）是个习惯说法，意思是"据说"。

"据说"的另一表达法是 कहा जाता है 。

११. इस प्रकार वह महान् योद्धा मातृभूमि के लिये अपने प्राणों की आहुति देकर सदा के लिये सो गया ।

名词 प्राण （生命）习惯上常用复数，请注意。

१२. - इत（梵）

后缀，加在某些梵语名词后面，将该名词变为具有被动意义的形容词。（名词若以鼻辅音结尾，须将鼻辅音去掉再加 इत ）如：

| | |
|---|---|
| प्रभाव---प्रभावित | 受影响的，被感动的 |
| स्थापना---स्थापित | 被建立起来的 |
| घोषणा---घोषित | 被宣布的 |

निर्-（梵）

前缀，表示"无"、"不"。如：

| | |
|---|---|
| आशा---निराशा | 失望，绝望 |
| अपराध---निरपराध | 无罪的 |

उद्देश्य---निरुद्देश्य　　无目的的，盲目的

## व्याकरण

1. 复合动词 पड़ना

复合动词 पड़ना 多与不及物动词的词根连用，表示“突然”、“不意”等意义。例如：

वह चलते-चलते गिर पड़ा ।

（他走着走着摔倒了）

एक बच्चा नदी में डूब गया । उसे बचाने के लिये वह पानी में कूद पड़ा ।

（一个小孩掉在河里，他立刻跳到水里救孩子）

需要说明的是，复合动词 पड़ना 与复合动词 उठना 虽然都表示“突然”，但由于两者本意不同，前者为“落”，后者为“起”，因此在与主要动词的搭配上也有所不同。पड़ना 常与表示向下动作的动词连用，而 उठना 常与表示向上动作的动词连用。

2. 不定数词

印地语中不定数词除少数简单不定数词，如 कुछ, अनेक, बहुत 等，或由基数词连用构成的，如 दो-तीन, चार-पांच, दस-आठ, दस-बारह 等以外，还有一种是由基数词的集数形式构成的，这些基数词多为十以上的整数，如 बीसों（几十），सैकड़ों（几百，成百上千），हजारों（几千，成千上万）

लाखों （数十万，千千万万），करोड़ों （千百万）等。例如：

| | |
|---|---|
| सैकड़ों आदमी | 数百人，成百上千人 |
| हजारों वर्ष पहले | 几千年前 |
| लाखों रुपये | 数十万卢比 |

**कहावतें**

चाहे मुर्गे बांग न दें तो भी सबेरा होगा ।
（公鸡不打鸣儿，天还是要亮的）

जैसा पिता वैसा पुत्र ।
（有其父必有其子）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

चन्द्रशेखर जन्म मध्यप्रदेश हिम्मत भयंकर हत्याकांड
वर्णन विरुद्ध गांधी मजिस्ट्रेट स्वाधीनता संगठन
स्टेशन घोषित नेतृत्व सुपरिण्टेण्डेण्ट ओट आड़
प्रतिज्ञा वीरात्मा श्रद्धांजलि बेड़ी

२. निम्नलिखित वाक्यों को पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) बचपन से ही वे बहुत साहसी थे ।

२) यद्यपि वे अभी बालक ही थे, फिर भी पुलिस ने उन्हें

गिरफ़्तार कर लिया ।

३) क्रांतिकारी दल के सामने सब से बड़ी समस्या यह थी कि संगठन के लिये धन कहां से मिले ।

४) उन्हें पकड़ने के लिये बड़ा इनाम घोषित किया गया ।

५) बाकी लोगों पर मुकदमा चलता रहा और चन्द्रशेखर आज़ाद फांसी के आसपास के स्थानों में छिपे रहे और गोली चलाने का अभ्यास करते रहे ।

३. निम्नलिखित वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और फिर उन का चीनी में अनुवाद कीजिए :

१) उन्हों ने साथियों से कहा कि एक सलाई से जब इतनी रोशनी होती है तो सब सलाइयों के एक साथ जलाये जाने से न मालूम कितनी रोशनी होगी ।

२) सब साथी इस प्रस्ताव पर खुश हुए, पर किसी की हिम्मत नहीं पड़ी कि इतनी सारी सलाइयों को एक साथ जलाये, क्योंकि रोशनी के साथ सलाई में तेज़ आंच भी होती है ।

३) चन्द्रशेखर जब दस-ग्यारह वर्ष के थे तब जलियांवाला बाग का भयंकर हत्याकांड हुआ, जिस में सैकड़ों निरपराध भारतीयों को गोली का शिकार होना पड़ा ।

४) यद्यपि उन की अवस्था छोटी ही थी तो भी भारतीय राजनीति में उन की रुचि जग गई और वे भी अंग्रेज़ों के विरुद्ध कुछ कर दिखाने के उपाय सोचने लगे ।

५) आज़ाद जिस स्थान पर शहीद हुए, वहां उन की एक प्रति-

मा स्थापित की गई है । वहां जाने वाला हर व्यक्ति उस वीरात्मा को श्रद्धांजलि अर्पित करता है, जिस ने अपनी जन्मभूमि की पराधीनता की बेड़ियों को काटने के लिये अपना जीवन सहर्ष बलिदान कर दिया ।

४. नीचे दिये वाक्यों के अर्थ स्पष्ट कीजिए :

१) वे जिस काम को करना चाहते थे, उसे कर के ही दम लेते थे ।

२) इसीलिये दल की ओर से सन् १९२५ ई. में उत्तर प्रदेश में काकोरी स्टेशन के निकट चलती रेल गाड़ी को रोक कर सरकारी ख़ज़ाना लूट लिया गया ।

३) इस घटना के होते ही ब्रिटिश सरकार की ओर से गिरफ़्तारियां होने लगीं, पर आज़ाद को गिरफ़्तार न किया जा सका ।

४) आज़ाद ने भी ठान लिया था कि मुझे कोई जीवित नहीं पकड़ सकेगा, मेरी लाश को ही गिरफ़्तार किया जा सकता है ।

५) अब उत्तर भारत के क्रांतिकारी दल के नेतृत्व का पूरा भार आज़ाद पर आ पड़ा ।

५. निम्नलिखित शब्दों या मुहावरों का अपने वाक्यों में प्रयोग कीजिये ।

१) जन्म होना
२) दम लेना
३) के विरुद्ध
४) आंदोलन चलाना
५) गिरफ़्तार करना (होना)
६) विख्यात होना

७) के आसपास

८) शहीद होना

९) आहुति देना

१०) सदा के लिये

११) प्रतिज्ञा निभाना

१२) जीवन(का)बलिदान करना

६. नीचे दिये शब्द-समूहों का अर्थ हिंदी में बताइये :

找机会

有结果

头发痒

伤脑筋

作记号

打耳光

起作用

天晓得

挨巴掌

有办法

遭不幸

有声望

७. निम्नलिखित विशेषणों के लिये संज्ञाएं दीजिये :

साधारण साहसी भयंकर सैकड़ों विख्यात क्रांतिकारी

८. निम्नलिखित कहानी का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

同学们，今天我要给大家讲的是关于阿扎德的故事。阿扎德的名字你们大概都听说过吧。他是印度独立运动的一位勇敢的战士。他为反对英国的统治，为祖国的自由献出了自己的生命。在他牺牲的地方，人们为他建立了一座塑像。凡是经过那里的人都向他表示哀悼。

阿扎德出生在中央邦一个普通农民的家庭里。他从小就非常勇敢。他的伙伴们常常为他的勇气感到惊讶。在他十一二岁时，他就对印度的政治发生了兴趣。他参加了甘地发起

的运动，并因此被捕。

获释以后，他受到革命者更多的影响，并加入了他们的组织。当时，为了取得经费，革命者抢劫了国库。事后，有许多人被捕。英国政府曾悬赏重金捉拿他，但没有成功。

1931年2月27日，上午10点钟。阿扎德和一位同志正在阿拉哈巴德的一座公园里谈话，被两名警官发现了。警官报告了秘密警察，警长立即驱车来到公园。看到警车，阿扎德的那位同志跑掉了，可他却未能逃脱。警长向他走来。双方同时开了枪。警长的子弹打在阿扎德的大腿上，阿扎德击中了警长的手腕。于是，警长的手枪掉在地上，他便躲藏在一棵大树后面。战斗进行了一个小时。阿扎德的子弹快要打光了，他把最后一颗子弹留给了自己。这位伟大的战士就这样英勇地牺牲了。

阿扎德将永远活在印度人民的心中。

६. निम्नलिखित प्रश्नों का उत्तर दीजिये :

१) चंद्रशेखर आज़ाद का जन्म कहां और किस परिवार में हुआ था?

२) उन के बचपन के बारे में एक उदाहरण देकर कुछ बताइये ।

३) जब वह दस-ग्यारह के थे तब भारत में जो भयंकर हत्याकांड हुआ, उस के बारे में आप क्या जानते हैं ? कुछ बताइये ।

४) उस दर्दनाक घटना का वर्णन सुन कर उन्हों ने क्या सोचा ?

५) उन को पुलिस ने क्यों गिरफ़्तार किया ?

६) कचहरी में मजिस्ट्रेट ने उन से क्या-क्या पूछा और उन्हों ने क्या उत्तर दिये ?

७) वह किस तरह क्रांतिकारी दल में शामिल हुए ?

८) उन दिनों में क्रांतिकारियों के सामने सब से बड़ी समस्या क्या थी ? उस समस्या को हल करने के लिये उन्हों ने क्या किया ?

९) उन्हें पकड़ने के लिये ब्रिटिश सरकार ने क्या किया ?

१०) इस के विरुद्ध चंद्रशेखर आज़ाद ने क्या किया ?

११) चंद्रशेखर आज़ाद किस तरह शहीद हुए ? इस का पूरा वर्णन कीजिये ।

१२) चंद्रशेखर आज़ाद को महान योद्धा क्यों कहते हैं ?

१३) उन के देहान्त के बाद लोगों ने क्या किया ?

१४) इस पाठ को सीख कर आप को क्या शिक्षा मिली ?

१०. इस पाठ का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

११. इस पाठ के अंतिम भाग को--- ' सन् १९३१ ई.की २७ फ़रवरी की बात है ' से अंत तक रट कर सुनाइये ।

१२. चीन के किसी क्रांतिकारी शहीद की कहानी लिखिये ।

# ग्यारहवां पाठ

## सोने की मछली (१)

एक झील के किनारे पति-पत्नी रहते थे । वहीं पर उन्होंने अपनी झोंपड़ी बना ली थी । झील बहुत बड़ी थी और उसमें अनेक किस्म की ढेर सारी मछलियां थीं । अन्य मछुआरे भी इस झील से मछली पकड़ते थे और बाज़ार में बेचकर अपना पेट पालते थे ।

इस दम्पति का भी यही रोज़गार था । पति मेहनती, ईमानदार, सच्चा और सज्जन था परन्तु दुर्भाग्य से उसकी पत्नी उससे बिल्कुल उलटी थी । शादी के प्रारम्भ से ही उसने अपने पति को अपना गुलाम बनाने में ही सार्थकता समझी । वह बहुत कड़वा बोलती थी । ज़रा-ज़रा-सी बात पर पति को डांटना, लड़ना-झगड़ना उसका नित्य का काम हो गया था । शुरू में पति ने अपना विरोध किया परन्तु जग-हंसाई के डर से उसने पत्नी के सामने समर्पण कर दिया और उस ग़रीब की जवानी तो जैसे-तैसे कड़वे बोल सुनते बीत गई, अब बुढ़ापे के दिनों में भी उसकी पत्नी उतनी ही कर्कशा थी । बूढ़ा पति उतनी मेहनत नहीं कर पाता था फिर भी पत्नी के डर से बेचारा अपनी हड्डियां घिसता था । वह प्राय: मुंह अंधेरे ही घर से निकल जाता और झील में जाल फेंक कर मछली पकड़ने का काम शुरू कर देता था । दिन भर मेहनत कर रात को सारी कमाई पत्नी के हाथ में रख देता था, उसके बदले में उसे रूखा-सूखा खाना और सुनने को बड़ी-बड़ी गालियां मिलती थीं । वह बहुत दु:खी और उदास

रहता था ।

एक बार इस क्षेत्र में वर्षा नहीं हुई । झील में बहुत कम पानी रह गया । मछलियां भी बहुत कम रह गई । ऐसी परिस्थिति में मछली पकड़ना बहुत मुश्किल हो गया । परन्तु इस बूढ़े को और कोई काम नहीं आता था । इन दिनों उसकी पत्नी उसे बहुत डांटती-फटकारती और दुत्कारती थी ।

एक दिन बूढ़ा सुबह से ही भूखा-प्यासा जाल उठाकर झील के किनारे चला गया और मछली पकड़ने का प्रयत्न करने लगा । परन्तु सैकड़ों बार जाल फेंकने और खींचने के बाद भी उसे एक भी मछली नहीं मिली । वह बहुत दु:खी हुआ, और उसने कातर वाणी में जल देवी से प्रार्थना की, `हे मां, मेरी लाज रखना, यह अन्तिम जाल मैं पानी में फेंक रहा हूं, मैं कभी भी तेरे तट से खाली हाथ नहीं लौटा हूं फिर आज ऐसा अनर्थ क्यों है ?` उसने भारी मन से अन्तिम जाल फेंका और बड़ी आशा से जाल को धीरे-धीरे खींचा तो उसने देखा कि जाल में मात्र एक छोटी-सी मछली है । परन्तु यह मछली सोने की थी । ऐसी मछली उसने पहले कभी नहीं देखी थी । पत्नी का डर तो उसे था ही, खैर उसने मछली को टोकरी में डाला और घर की ओर चल दिया ।

रास्ते में मछली ने बूढ़े से प्रार्थना की, `तुम मुझे वापस छोड़ दो, मैं तुम्हारी हर सहायता करूंगी ।` बूढ़े ने कहा, ` मैं तुम्हें कैसे छोड़ सकता हूं,सारे दिन में एक मात्र तुम ही तो मिली हो और फिर खाली हाथ देखकर तो मेरी पत्नी तूफान खड़ा कर देगी ।

मेरा जीना दुश्वार कर देगी। 'सोने की मछली ने कहा, 'तुमने जल देवी से प्रार्थना की थी, अत: मैं तुम्हारी सहायता के लिए आई हूं, मुझे पकड़कर घर मत ले जाओ।' बूढ़े को बात जंच गई और उसने मछली को फिर ले जाकर झील में छोड़ दिया। सोने की मछली ने धन्यवाद दिया और हर मुश्किल में सहायता देने का वचन दिया।

(शेष अगले पाठ में)

## शब्दावली

पति (阳)丈夫
--पत्नी 夫妻
ढेर (阳)堆；群
--सारा (形)成堆的；成群的；极多的
मछुआरा (阳)渔夫
पालना (及)抚养；饲养（家禽等）
पेट-- 糊口，度日
दम्पति (阳)夫妇
रोज़गार (阳)职业；生计
मेहनती (形)勤劳的
ईमानदार (形)诚实的

सच्चा (形)真诚的，诚恳的
सुजन (形)品德高尚的；文雅的
दुर्भाग्य (阳)不幸，倒霉
उलटा (形)相反的
शादी (阴)结婚
गुलाम (阳)奴隶
सार्थकता (阴)有意义；有成效
कड़वा (形)苦的；辛辣的，尖刻的(话)
--बोलना 说话尖刻

डांटना（及）斥责，训斥

लड़ना-झगड़ना（不及）争吵

नित्य（形）经常的；日常的，每日的

（副）经常；每日

--का 经常的；日常的

विरोध（阳）反对，反抗

जग-हंसाई（阴）遭人耻笑；名声扫地

समर्पण（阳）投降

के सामने--करना 向…投降

जवानी（阴）青春，青春时期

जैसे-तैसे（副）很费力地；勉强地

बोल（阳）言词，言语；讲话

बुढ़ापा（阳）老年

कर्कशा（形）好吵闹的（女人）

बेचारा（阳）可怜的人，可怜虫

घिसना（及）磨，磨擦

हड्डियां-- 做艰苦劳动，吃苦受累

अंधेरा（阳）黑暗

मुंह अंधेरे 黎明前，天不亮

फेंकना（及）投，抛

कमाई（阴）挣得的钱；收入

बदला（阳）交换；酬报；抵偿

--के बदले में 作为交换；作为报答

रूखा（形）干的，干硬的

--सूखा 干的，干硬的

रहना（不及）剩下

फटकारना（及）斥责，骂

डांटना-- 斥责，责骂

दुत्कारना（及）（从身边）赶走，驱赶

प्यासा（形）渴的，口渴的

भूखा--（形）没吃没喝的，又饿又渴的

कातर (形) 哀伤的，悲哀的

जल (阳) 水

--देवी 水神

प्रार्थना (阴) 恳求，乞求

से--करना 向……恳求，乞求……

लाज (阴) 名誉，荣誉

की--रखना 维护……荣誉

तट (阳) 岸

अनर्थ (阳) 不幸；灾祸

टोकरी (阴) 篮子

चल देना (不及) 出发，动身

तूफ़ान (阳) 暴风雨；混乱

--खड़ा करना 闹事；大吵大闹

दुश्वार (形) 困难的，艰苦的

--करना 使困难，使难以…

जंचना (不及) 觉得合适，觉得对

वचन (阳) 诺言

का--देना 许诺…，答应…

## टिप्पणियां

१. ज़रा-ज़रा-सी बात पर पति को डांटना, लड़ना-झगड़ना उस का नित्य का काम हो गया था ।

ज़रा 为表示数量的不变形容词，意思是“小的”、“少的”、“一点”。ज़रा - ज़रा 意为“一点点”。

२. शुरू में पति ने अपना विरोध किया-----

这里अपना विरोध करना 意思是“表示（自已的）反抗”，若是“反对自已”，则应说अपने आप का विरोध करना。

३. दिन भर मेहनत कर रात को सारी कमाई पत्नी के हाथ में रख देता था ।

句中 मेहनत कर 为完成分词省略के。

४.... और सुनने को बड़ी-बड़ी गालियां मिलती थीं।

句中 सुनने को मिलना 意为"听到"。"看到"则可说 देखने को मिलना 。例如:

वहां बहुत-सी इमारतें देखने को मिलती हैं।

(那里可以看到许多建筑物)

५. परन्तु इस बूढ़े को और कोई काम नहीं आता था।

这里 आना 意为"会"、"懂"。逻辑主语须加को 。又如:

तुम को हिन्दी आती है?

(你会印地语吗?)

मुझे साइकिल चलाना नहीं आता।

(我不会骑自行车)

६. उस ने देखा कि जाल में मात्र एक छोटी-सी मछली है।

句中 मात्र 即 केवल 。相对来说,मात्र 使用较少,尤其在口语中。

७. पत्नी का डर तो उसे था ही, ख़ैर उसने मछली को टोकरी में डाला और घर की ओर चल दिया।

1) डर होना 的逻辑主语须加को 。

2) ख़ैर 本意为"好"、"安好"。这里用作感叹词,有"也好"、"算了"、"就这样吧"、"走着瞧吧"等意义。例如:

ख़ैर,उस को जाने दो।

（算了，让他去吧）

ख़ैर, कुछ न कुछ तो मिल ही गया ।

（也好，总算有点收获）

3）चल देना用作不及物动词，性、数与主语一致。

८. सारे दिन में एक मात्र तुम ही तो मिली हो और फिर ख़ाली हाथ देख कर तो मेरी पत्नी तूफ़ान खड़ा कर देगी ।

1）एक मात्र用作定语，意思是"唯一的"。又如:

एक मात्र उपाय यही है ।

（这就是唯一的办法）

2）और फिर意为"何况"、"况且"。例如:

आप जाएं या न जाएं, कोई हर्ज नहीं, पर मेरा जाना ज़रूरी है, क्योंकि उस से मिलने का यह मेरा पहला अवसर है, और फिर मैं ने वचन दिया था ।

（您去不去，没关系，我是必须去一趟的，因为这是我第一次同他见面，何况我答应过要去的。）

आशा तो बड़ी चीज़ होती है, और फिर बच्चों की आशा।

（"希望"本来就是一件伟大的东西，何况是孩子们的希望呢。）

९. ..., मुझे पकड़ कर घर मत ले जाओ ।

否定句中含有完成分词时，其否定意义包含完成分词在内，而不只是否定谓语动词。比如本句的意思不是"捉住我以后不要带回家去"，而是"不要把我捉回家去"。又如：

जो उपन्यास वह चाहता था, उसे ख़रीद कर मैं ने उस को

नहीं दिया ।

（他要的那本小说，我还没有买来给他。）

१०. दुर्-（梵）

前缀，表示"坏"、"难"。如：

| | |
|---|---|
| भाग्य-----दुर्भाग्य | 不幸 |
| दशा-----दुर्दशा | 恶劣的状况 |
| उपयोग-----दुरुपयोग | 滥用 |

## व्याकरण

1. 现在分词表示动作的持续

现在分词单独使用，作状语，表示某一时间过程中持续的动作。在这种句式中，主语往往是表示时间的名词。

分词所表示的动作的发出者若为有生名词时，须加后置词को。分词可用简式，也可用复式。例如：

मुझे हिन्दी पढ़ते दो साल हो चुके हैं ।

（我学习印地语已经两年了）

आप को यह काम करते कितने दिन हो गए ？

（您做这活儿有多少天了？）

यहां रहते हुए मेरी ज़िन्दगी गुज़री है ।

（我在这里住了一辈子）

दिन जाते देर नहीं लगती ।

（日子过得真快；光阴似箭，日月如梭。）

有时分词可以叠用，更加强调动作过程的持续性。例如：

विद्यार्थियों को समर पैलेस में घूमते-घूमते चार घंटे हो गए ।
（学生们在颐和园游玩有四个小时了）

2. ही 用于句尾

语气词ही用于句尾，即谓语动词之后，表示“肯定”、“无疑”、“根本”、“本来”等意义，常与तो连用。例如：

आप सहमत हों या न हों, मैं तो ऐसा करूंगा ही ।
（不管您同意不同意，我是一定要这么做的。）

वह ग़रीब तो था ही, फिर यह संकट सामने आया ।
（他本来就穷，又遇上这个困难）

कल शाम को मैं आप से मिलने गया था, पर आप घर पर थे ही नहीं ।
（昨天下午我去找您，可您根本没在家里。）

> कहावतें
>
> कागज़ की नाव कब तक चलेगी ।
> （纸糊的船能行多久？）
> जो तैरेगा सो डूबेगा ।
> （谁要游泳，就难免要喝上几口水；
> 谁要工作，就难免要犯错误。）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

झील    झोंपड़ी    किस्म    ढेर    दम्पति    सच्चा    सज्जन

दुर्भाग्य    प्रारम्भ    डांटना    समर्पण    हड्डी    चैत्र

दुत्कारना    अनर्थ    दुश्वार    जंचना    वचन

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) अन्य मछुआरे भी इस झील से मछली पकड़ते थे और बाज़ार में बेच कर अपना पेट पालते थे ।

२) वह प्राय: मुंह अंधेरे ही घर से निकल जाता और झील में जाल फेंक कर मछली पकड़ने का काम शुरू कर देता था ।

३) ऐसी परिस्थिति में मछली पकड़ना बहुत मुश्किल हो गया ।

४) परन्तु सैकड़ों बार जाल फेंकने और खींचने के बाद भी उसे एक भी मछली न मिली ।

५) पत्नी का डर तो उसे था ही, ख़ैर उस ने मछली को टोकरी में डाला और घर की ओर चल दिया ।

३. नीचे दिये गए वाक्यों का अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) इस दम्पति का भी यही रोज़गार था ।

२) ज़रा-ज़रा-सी बात पर पति को डांटना, लड़ना-झगड़ना उस का नित्य का काम हो गया था ।

३) बूढ़ा पति उतनी मेहनत नहीं कर पाता था फिर भी पत्नी के डर से बेचारा अपनी हड्डियां घिसता था ।

४) परन्तु इस बूढ़े को और कोई काम नहीं आता था ।

५) एक दिन बूढ़ा सुबह से ही भूखा-प्यासा जाल उठा कर

झील के किनारे चला गया और मछली पकड़ने का प्रयत्न करने लगा ।

४. हिन्दी वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और उन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) शादी के प्रारम्भ से ही उस ने अपने पति को अपना गुलाम बनाने में ही सार्थकता समझी ।

२) शुरू में पति ने अपना विरोध किया परन्तु जग-हंसाई के डर से उस ने पत्नी के सामने समर्पण कर दिया और उस गरीब की जवानी तो जैसे-तैसे कड़वे बोल सुनते बीत गई, अब बुढ़ापे के दिनों में भी उस की पत्नी उतनी ही कर्कशा थी ।

३) वह बहुत दुखी हुआ और उस ने कातर वाणी में जल देवी से प्रार्थना की, 'हे मां, मेरी लाज रखना, यह अंतिम जाल मैं पानी में फेंक रहा हूं, मैं कभी तेरे तट से खाली हाथ नहीं लौटा हूं, फिर आज ऐसा अनर्थ क्यों है ?'

४) उस ने भारी मन से अंतिम जाल फेंका और बड़ी आशा से जाल को धीरे-धीरे खींचा तो उस ने देखा कि जाल में मात्र एक छोटी-सी मछली है ।

५) बूढ़े ने कहा, 'मैं तुम्हें कैसे छोड़ सकता हूं, सारे दिन में एक मात्र तुम ही तो मिली हो और फिर खाली हाथ देख कर तो मेरी पत्नी तूफान खड़ा कर देगी ।'

५. निम्नलिखित से वाक्य बनाइये :

१) पेट पालना
२) दुर्भाग्य से
३) विरोध करना
४) जैसे-तैसे
५) हड्डियां घिसना
६) ... के बदले में
७) प्रार्थना करना
८) बल देना
९) तूफ़ान खड़ा करना
१०) एक मात्र

६. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1 ) 你跟我住一个房间有两年了吧?

2 ) 他在图书馆学习多久了?

3 ) 他们从一大早就练习舞蹈，练了有好几个小时了。

4 ) 我父亲干木工干了一辈子。

5 ) 老师，您教书有多少年了?

6 ) 我哥哥服兵役满三年了。

७. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

粗野的言词
相反的方向
无用的东西
可怕的声响
芳香的花木
不懂事的孩子
荒无人烟的地方
无辜的民众
其余的时间
出席的人
稀奇古怪的事情
闪闪发光的宝石

८. नीचे दिये शब्दों के पर्यायवाची बताइये :

हिम्मत अवस्था बालक जीवित अनेक तट
प्रार्थना प्रसन्न

६. चीनी का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

这是很久以前的事了。在印度的南方住着一个老渔夫。他家附近有一个很大的湖。湖里有很多的鱼，各种各样的鱼。他每天带着鱼网到湖里去捕鱼，然后到市场上卖掉。他就是靠这个来生活的。

老渔夫很勤劳很老实。可他的老伴脾气很不好，常常为一点小事就发火骂他，虐待他。老渔夫因为怕别人耻笑，也就不跟她吵，一切都默默地忍受了。他虽然上了年纪，不能象年轻时那样干活了，可每天照样去捕鱼，把挣来的钱全部交给他老伴，而老伴给他吃的却是又干又硬的饼子。

就这样过了许多年。

有一年，因为好久没有下雨，湖里的水很少了，鱼也不多了，所以捕鱼就更困难了。可是为了活命老渔夫没办法还得天天去捕鱼。

一次，老渔夫在湖边坐了一天，也没捕到一条鱼。他很难过，很着急。捕不到鱼怎么行呢？于是，他一面撒下最后一次网，一面暗暗乞求水神帮助。当他拉上网来的时候，发现网里有一条很小的小鱼。他仔细一看，原来是条金鱼。这种鱼他从来没有见过。他想，金鱼也罢，银鱼也罢，总算捕到了一条鱼。于是，他把金鱼装进篮子里回家去了。

路上，金鱼请求老渔夫把它放掉，送回湖里去。渔夫说："我好不容易捉到你，怎么能放掉呢？老伴看到我空手回去，又要大吵大闹，搞得我没法活了。"金鱼说："没关系。我是水神派来帮助你的。不要把我带回家去。我答应你，在任何困难情况下我都会帮助你。"老人被金鱼的话感动了。于是他把金鱼又放回到湖里去。（待续）

१०. निम्नलिखित प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) बूढ़ा मछुवारा कहां रहता था और वह अपना पेट किस तरह पालता था ?

२) बूढ़ा मछुवारा कैसा आदमी था ?

३) उस की पत्नी का स्वभाव कैसा था ?

४) क्या जवानी में बूढ़े ने अपनी पत्नी का विरोध किया था ? फिर उस ने अपनी पत्नी के सामने क्यों समर्पण किया ?

५) क्या बुढ़ापे के दिनों में भी वह अपनी हड्डियां घिसता था ? और क्यों ?

६) वह क्यों बहुत दुखी और उदास रहता था ?

७) वर्षा न होने से झील की क्या हालत हुई ?

८) जब बहुत प्रयत्न करने पर भी बूढ़े को एक भी मछली न मिली तब उस ने क्या किया ?

९) जब उस ने बड़ी आशा से अंतिम जाल को धीरे-धीरे खींचा तो उस ने क्या देखा ?

१०) रास्ते में सोने की मछली ने बूढ़े से क्या प्रार्थना की ?

११) शुरू में बूढ़े ने मछली की प्रार्थना क्यों स्वीकार नहीं की ?

१२) फिर उस ने मछली की बात क्यों मान ली ?

११. इस पाठ के अंतिम दो पैराग्राफ़ों को रट कर सुनाइये ।

१२. कोई कहानी सुनाइये ।

# बारहवां पाठ

## सोने की मछली (२)

बूढ़ा ख़ाली हाथ घर गया तो पत्नी के क्रोध की सीमा न रही। उसने बेहिसाब गालियां दीं, अपने भाग्य को कोसा और बूढ़े को घर से निकालने तक की धमकी दी । बेचारा बूढ़ा सब कुछ सुनता रहा । जब वह मक्कार पत्नी थक गई तो बूढ़े ने सोने की मछली पकड़ने और छोड़ने की बात सुनाई । इसे सुनकर वह फिर उबल पड़ी और पति को बेवकूफ़, जाहिल क्या कुछ नहीं कहा और अन्त में आदेश दिया कि वह मछली के पास जाए और मेरे लिए खाने का प्रबन्ध करे ।

दु:खी बूढ़ा गिरता-पड़ता झील के किनारे गया और सोने की मछली को आवाज़ दी । उसे अपनी दु:ख-गाथा सुनाई और खाने के लिए मांगा । मछली ने कहा, 'तुम अपने घर जाओ, सब कुछ मिलेगा।' बूढ़ा लौटा तो देखा कि उसकी टूटी-फूटी झोंपड़ी की जगह एक सुन्दर मकान था, इसमें सब सुखसुविधाएं और सब तरह की खाद्य साम-ग्री मौजूद थी । उसकी पत्नी सजी धजी पति का इन्तज़ार कर रही थी । वह आज भी पति को डांटने से बाज़ न आई और इस सौभाग्य का सेहरा खुद अपने सिर बांधने लगी । उसने अपनी तारीफ़ आप की और बूढ़े को फटकारा, दुत्कारा । बूढ़े के मन में अपनी पत्नी के प्रति असीम क्रोध था परन्तु मन मारे वह चुप रहा ।

अब उनके अच्छे दिन आ गए । खूब ऐशो-आराम से रहते हुए भी

पत्नी का खुराफ़ाती दिमाग़ अपने पति को आराम से नहीं बैठने देता था। उसे जिस क्षण किसी चीज़ की आवश्यकता होती वह पति को आदेश देती और बूढ़ा सोने की मछली से कहता और वह चीज़ उन्हें प्राप्त हो जाती थी। इस पर भी पत्नी का व्यवहार पति के साथ अच्छा नहीं था।

एक दिन पत्नी ने सोचा क्यों न मैं ख़ुद उस सोने की मछली को अपने कब्ज़े में कर लूं, ताकि मुझे पति के भरोसे न रहना पड़े और जो चाहूं वह सीधा सोने की मछली से प्राप्त कर लूं।

उसने अपने बूढ़े पति को आदेश दिया कि आज वह सोने की मछली को घर लाए, हम उसकी ख़ूब ख़ातिर करेंगे, आख़िर यह सब उसी का दिया हुआ ही तो है। बेचारा पति अपनी पत्नी को ख़ूब अच्छी तरह समझता था। उसकी लोभ, क्रोध और अहंकार की आदत से भी वाकिफ़ था। दुःखी मन से झील पर गया। सोने की मछली को आवाज़ दी। वह आई, उसने अपनी पत्नी का आदेश सुनाया। सोने की मछली ने आनाकानी की, परन्तु बूढ़े के अनुनय-विनय पर राज़ी हो गई। क्योंकि बूढ़ा जानता था कि पत्नी की इच्छा पूरी नहीं हुई तो वह उसे घर में भी नहीं घुसने देगी।

घर पहुंचने पर बूढ़े की पत्नी ने सोने की मछली को एक भगौने में पानी भरकर रख दिया और कहा, `आज से तुम्हें इसी भगौने में रहना पड़ेगा और मेरा कहना मानना पड़ेगा। आज से तुम मेरी बन्दी हो।` सोने की मछली ने उसे समझाने की कोशिश की और ऐसा नहीं करने को कहा। पति ने भी रोका, परन्तु उस ज़िद्दी औरत

ने अपने आगे किसी की नहीं सुनी । कुछ ही घंटों में वह सोने की मछली मर गई और तत्क्षण वह मकान-वैभव समाप्त हो गया और उसकी जगह वह टूटी-फूटी झोंपड़ी रह गई ।

बूढ़ा पति बहुत दु:खी हुआ । वह चुपचाप झील की ओर बढ़ा और पानी में छलांग लगा दी । अब वह कर्कशा पत्नी अपने पति की अच्छाइयों को बखानती हुई पछाड़ें मार-मार कर रो रही थी ।

## शब्दावली

सीमा (阴) 界限，限度

बेहिसाब (形) 不可计算的，无数的

कोसना (及) 诅咒，咒骂

भाग्य को कोसना 哀叹命苦，抱怨命苦

धमकी (阴) 威吓，威胁

की--देना 拿……威吓，以…相威胁

मक्कार (形) 装出一副可怜相的，狡诈的

थकना (不及) 累，疲倦

उबलना (不及) 滚沸，沸腾

उबल पड़ना 突然发怒，大发脾气

जाहिल (形) 未开化的，没有文化头脑又笨的

आदेश (阳) 指示，命令

--देना 指示，命令

गिरता-पड़ता (副) 艰难地，跌跌撞撞地

आवाज़ (阴) 声音

--देना 唤，喊

गाथा (阴) 诗歌；故事

दुख-- 痛苦经历，苦处，伤心事

टूटा-फूटा (形) 破烂的，破碎的

सुविधा (阴) 方便，便利

सुख-सुविधा 舒适便利（条件、设备）

खाद्य （形）可食的，食用的

सामग्री （阴）物资，物品；材料

मौजूद （形）存在的，现存的

सजना-धजना （不及）修饰打扮

बाज़ （形）失去的；被剥夺的

से--आना 放弃；避开

सौभाग्य （阳）幸运

सेहरा （阳）（结婚时新娘新郎戴在头上的）花冠

बांधना （及）绑，系，戴（帽等）

सिर पर सेहरा-- 赞扬……，归功于……

असीम （形）无限的

मन मारना 压抑住内心的感情，忍住悲痛，忍气吞声

ऐशो-आराम （阳）舒适，安乐

खुराफ़ाती （形）使人不安的，制造纠纷的

व्यवहार （阳）行为，举动；待遇，对待

के साथ--होना 对待……

कब्ज़ा （阳）控制，掌握

कब्ज़े में करना 控制……，掌握……

भरोसा （阳）支持

के भरोसे （后）依靠

सीधा （副）直接地

ख़ातिर （阴）招待，款待

की--करना 招待……，款待……

अहंकार （阳）自傲，自高自大

आदत （阴）习惯

वाकिफ़ （形）了解的，熟悉的

से--होना 了解，熟悉

आनाकानी （阴）支吾

--करना 支吾

अनुनय (阳)请求，哀求

--विनय 殷切的恳求

राज़ी (形)同意的，赞成的

पर--होना 同意……

इच्छा (阴)愿望

--पूरी होना 愿望满足

भगौना (阳)(金属制的)盆，缸

बंदी (阴)女奴

ज़िद्दी (形)顽固的，固执的

औरत (阴)女人

तत्क्षण (副)立刻，顿时

वैभव (阳)财富，财产

छलांग (阴)跳跃；跃进

--लगाना 跳跃；跃进

अच्छाई (阴)好处；优点

बखानना (及)细说；夸奖

पछाड़ (阴)(为洗干净将衣服放在石板上)摔打

पछाड़ें मार मार कर रोना 捶胸顿足嚎啕大哭

## टिप्पणियां

१. इसे सुन कर वह फिर उबल पड़ी और पति को बेवकूफ, जाहिल क्या कुछ नहीं कहा और अन्त में आदेश दिया कि वह मछली के पास जाए और मेरे लिये खाने का प्रबंध करे ।

1) क्या कुछ 是个习语，多用于否定句中，与 नहीं 连用，表示“很多”、“所有的”等意义，相当于汉语的“什么没有”。 क्या कुछ 也可说 क्या क्या。例如：उन्होंने क्या कुछ नहीं कहा, क्या कुछ नहीं किया ।

（他们什么话没说，什么事没干）（意思是什么话都说了，什么事都干了）

मुझे धोखा मत दो । मैं ने क्या क्या नहीं देखा ।

（别骗我，我什么没见过！）

2）आदेश देना 用于主从复合句的主句中，其从句须用虚拟语气。

२. उस की पत्नी सजी-धजी पति का इन्तज़ार कर रही थी ।

句中 सजी-धजी 为过去分词，作状语。

३. उस ने अपनी तारीफ़ आप की ...

句中 आप 为代词，意为"自己"。

४. खूब ऐशो-आराम से रहते हुए भी पत्नी का खुराफ़ाती दिमाग़ अपने पति को आराम से नहीं बैठने देता था ।

现在分词（阳复）与 भी 连用，表示"虽然……"、"尽管……"。例如：

इच्छा न होते हुए भी मुझे वह काम करना पड़ा ।

（尽管不愿意，那件工作我还是不得不干。）

५. उसे जिस क्षण किसी चीज़ की आवश्यकता होती वह पति को आदेश देती ...

1）主句 वह पति को आदेश देती 中省略了相关词 उस क्षण。

2）आवश्यकता होना 意为"需要"，其逻辑主语须加 को。例如：

मुझे एक कलम की आवश्यकता है ।

（我需要一支笔）

आप को वहां जाने की आवश्यकता नहीं ।

（您不必到那儿去）

६. इस पर भी पत्नी का व्यवहार पति के साथ अच्छा नहीं था ।

1） इस पर भी 意为“尽管如此”。

2）按正常词序पत्नी का व्यवहार 应在पति के साथ 的后面。所以倒置，是为了强调 पत्नी का व्यवहार。

७.... ताकि मुझे पति के भरोसे न रहना पड़े...

不定式与 पड़ना 连用表示“不得不”，用于否定句中表示“不必”。例如：

मैं सोचता था इस तरह आप को वहां न जाना पड़ेगा ।

（我想，这样您就不必到那儿去了。）

८. सोने की मछली ने उसे समझाने की कोशिश की और ऐसा नहीं करने को कहा ।

कहना 的宾语的补语须加को 或 के लिये。例如：

अध्यापक जी ने हम से कल सुबह कापी देने को कहा था ।

（老师叫我们明天早上交作业）

९. परन्तु उस ज़िद्दी औरत ने अपने आगे किसी की नहीं सुनी ।

句中 किसी की 后面省略了बात 。

सुनना作“听从”、“接受”讲时，宾语 बात 常可省略。例如：

उस ने लोगों की एक न सुनी ।

（别人的话他一句也不听）

१०. बे- （乌）

前缀。置于乌尔都词前，表示“无”、“不”。例如：

बे + हिसाब → बेहिसाब 无数的

बे + वकूफ़ → बेवकूफ़ 不明智的，愚蠢的

बे + कार → बेकार 无用的

बे + चारा → बेचारा 没有办法的；可怜的

तत्- （梵）

前缀。表示“那”、“那个”。例如：

तत् + क्षण → तत्क्षण 即刻，当即

तत् + कालीन → तत्कालीन 当时的

तत् + पश्चात → तत्पश्चात 自那以后

## व्याकरण

### 1. 动词过去时用于条件状语从句

动词陈述语气过去时，通常表示过去已经发生的事情，但用于条件状语从句中，则并不表示事情已经发生，而是表示将来条件一旦成为现实，主句中所述的情况就一定会发生。主句多用将来时。例如：

अगर मैं इस परीक्षा में फेल हुआ, तो छुट्टियों में घर नहीं जाऊंगा ।

（如果我这次考试不及格，假期我就不回家了。）

यदि आप को मेरी आवश्यकता हुई, तो मैं अवश्य आप की सहायता करूंगा ।

（如果您需要我，我一定会帮助您的。）

अगर उस को फिर ऐसी ग़लती हुई, तो उसे माफ़ नहीं किया जाएगा ।

（他要是再犯这种错误，那就不原谅他了。）

2. 语气词 तक

तक 主要用作后置词，表示时间或地点的终点；也可用作语气词，表示"甚至"。

语气词 तक 多用于名词或动词的后面。在肯定句里，तक 有"连……都"的意思；在否定句里，तक 则为"连……也不"的意思。

语气词 तक 用于名词后面时，名词不用带后形式。例如：

हां, मैं ने उस से ऐसी बात तक कही थी ।

（是啊，我连这种话都对他说了。）

उस ने मेरा कपड़ा तक फाड़ डाला ।

（他连我的衣服都撕破了）

उस के घर में एक कुर्सी तक नहीं थी ।

（以前他家里连一把椅子也没有）

उस ने साफ़ इन्कार कर दिया, कुछ समझाया तक नहीं ।

（他一口拒绝了，连解释一下也没有。）

कहावतें

आप मरे बिना स्वर्ग नहीं दीखता ।

（自己不死，就看不到天堂；没有吃过苦，就不知道甜。）

कभी के दिन बड़े, कभी की रात बड़ी ।

（祸福无常）

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

भाग्य धमकी मक्कार प्रबंध गिरता-पड़ता

टूटा-फूटा खाद्य सामग्री कब्ज़ा लोभ

अनुनय-विनय तत्क्षण वैभव अच्छाई

२. निम्नलिखित वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिए :

१) दुखी बूढ़ा गिरता-पड़ता झील के किनारे गया और सोने की मछली को आवाज़ दी ।

२) बूढ़ा लौटा तो देखा कि उस की टूटी-फूटी झोंपड़ी की जगह एक सुन्दर मकान था, इस में सब सुख-सुविधाएं और सब तरह की खाद्य सामग्री मौजूद थी ।

३) उस ने अपनी तारीफ़ आप की और बूढ़े को फटकारा, दुत्कारा ।

४) उस ने अपने बूढ़े पति को आदेश दिया कि आज वह सोने की मछली को घर लाए, हम उस की खूब खातिर करेंगे, आखिर यह सब उसी का दिया हुआ ही तो है ।

५) सोने की मछली ने आनाकानी की, परन्तु बूढ़े के अनुनय-विनय पर राज़ी हो गई ।

३. नीचे दिये वाक्यों के अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) बूढ़ा खाली हाथ घर गया तो उस की पत्नी के क्रोध की सीमा न रही ।

२) उसे जिस क्षण किसी चीज़ की आवश्यकता होती वह पति को आदेश देती और बूढ़ा सोने की मछली से कहता और वह चीज़ उन्हें प्राप्त हो जाती थी ।

३) इस पर भी पत्नी का व्यवहार पति के साथ अच्छा नहीं था ।

४) क्योंकि बूढ़ा जानता था कि पत्नी की इच्छा पूरी नहीं हुई तो वह उसे घर में भी नहीं घुसने देगी ।

५) सोने की मछली ने उसे समझाने की कोशिश की और ऐसा नहीं करने को कहा ।

४. हिन्दी वाक्यों का विश्लेषण कीजिये, फिर इन का चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) इसे सुन कर वह फिर उबल पड़ी और पति को बेवकूफ़, जाहिल क्या कुछ नहीं कहा और अन्त में आदेश दिया कि वह मछली के पास जाए और मेरे लिये खाने का प्रबंध

करे ।

२) वह आज भी पति को डांटने से बाज़ न आई और इस सौ-
   भाग्य का सेहरा खुद अपने सिर बांधने लगी ।

३) खूब ऐशो-आराम से रहते हुए भी पत्नी का खुराफ़ाती
   दिमाग़ अपने पति को आराम से नहीं बैठने देता था ।

४) एक दिन पत्नी ने सोचा क्यों न मैं खुद उस सोने की मछली
   को अपने कब्ज़े में कर लूं, ताकि मुझे पति के भरोसे न रह-
   ना पड़े और जो चाहूं वह सीधा सोने की मछली से प्राप्त
   कर लूं ।

५) बूढ़ा पति बहुत दुखी हुआ । वह चुपचाप झील की ओर
   बढ़ा और पानी में छलांग लगा दी । अब वह कर्कशा पत्नी
   अपने पति की अच्छाइयों को बखानती हुई पछाड़ें मार मार
   कर रो रही थी ।

५. नीचे दिये वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1 ）如果他俩重新成为好朋友，大家都会高兴的。

2 ）要是我们迟到了，那就糟了。

3 ）如果身体垮了，你就什么也干不成了。

4 ）要是自行车在路上出了毛病，那怎么办？

5 ）他对我无话不谈，连自己家里的事情也对我说。

6 ）他见到我好象不认识似的，连招呼都没打。

7 ）我把钱全买了书，现在连一分钱也没有了。

8 ）昨天他有很多工作要完成，忙得连吃饭的时间都没有。

६. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

| | |
|---|---|
| 筹办晚会 | 制造分裂 |
| 调解纠纷 | 开办工厂 |
| 栽花植树 | 养家糊口 |
| 护理病人 | 祝贺生日 |
| 捐款资助 | 扮演画家 |
| 失去知觉 | 维护声誉 |
| 悬赏缉拿 | 参加运动 |
| 中弹身亡 | 牺牲生命 |

७. निम्नलिखित शब्दों या मुहावरों को अपने वाक्यों में प्रयुक्त कीजिए :

| | |
|---|---|
| १) धमकी देना | ८) तारीफ़ करना |
| २) आदेश देना | ९) आवश्यकता होना |
| ३) प्रबंध करना | १०) कब्ज़े में करना |
| ४) की जगह | ११) के भरोसे |
| ५) मौजूद होना | १२) ख़ातिर करना |
| ६) इन्तज़ार करना | १३) राज़ी होना |
| ७) बाज़ आना | १४) इच्छा पूरी होना |

८. चीनी का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

看到丈夫空手而归，老太婆怒不可遏，便对他破口大骂，甚至威胁要把他赶出家去。最后她命令丈夫马上去找金鱼，要金鱼给她准备饭食。

老渔夫没办法只好又去找金鱼。听了老渔夫的诉苦后，金鱼对他说："好了，你回家去吧。你想要的东西都会有的。"

老人回到家一看，大吃一惊，他的小茅屋不见了，出现在眼前的是一座非常漂亮的房子，里面吃的用的样样都有。他的妻子看到他，不仅没有感谢他，反而又把他训斥了一顿。老人心里很生气，可他什么也没说，默默地忍受了。

现在，他们的生活虽然很舒适，可老太婆仍然不让老渔夫休息。她常常让丈夫去找金鱼讨她需要的东西。

一天，老太婆想，我不能光依靠丈夫，我要把金鱼放在家里，想要什么就直接向它要。她把这个想法告诉了丈夫，并吩咐他马上把金鱼带到家来。老渔夫知道她的脾气，他怎么敢不听她的话呢？

渔夫把金鱼带回家来以后，老太婆把金鱼放在一个盆子里，里面装满水，然后对金鱼说："从今天起你就是我的女奴了。我让你干什么你就得干什么。"金鱼向她解释，告诉她不要这样做。老渔夫也劝她不要这样做。可她谁的话也不听。结果，没多久金鱼就死了。金鱼一死，那座漂亮房子也不见了，剩下来的还是那间破烂的茅草屋。

६. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) जब बूढ़ा ख़ाली हाथ घर आया तो उस की पत्नी ने क्या किया ?

२) पत्नी ने अपने पति को बेवकूफ़, जाहिल आदि क्यों कहा ?

३) बूढ़ा मछुआरा फिर सोने की मछली के पास क्यों गया ?

४) जब सोने की मछली ने बूढ़े की दुख-गाथा सुनी तो उस ने क्या कहा ?

५) जब बूढ़ा घर लौटा तो उस ने क्या देखा ?

६) इस पर पत्नी ने क्या कहा ?

७) बूढ़ा मछुआरा अच्छे दिनों में भी आराम से क्यों नहीं बैठ पाता था ?

८) पत्नी ने क्या सोच कर अपने पति को आदेश दिया कि वह सोने की मछली को घर ले आए ?

९) जब बूढ़ा पति अपनी पत्नी को खूब अच्छी तरह समझता था तो क्यों उस की बात मान गया ?

१०) बूढ़े की पत्नी ने सोने की मछली को कहां रखा और उस से क्या कहा ?

११) इस पर सोने की मछली और बूढ़े पति ने क्या किया ?

१२) फिर बूढ़े की पत्नी ने क्या किया ?

१३) जब सोने की मछली मर गई तो उस सुन्दर मकान को क्या हुआ ?

१४) इस कहानी पर अपने विचार प्रकट कीजिए ।

१०. इस कहानी का सारांश अपने शब्दों में सुनाइये ।

११. इस पाठ के अंतिम दो पैराग्राफ़ों को रट कर सुनाइये ।

१२. किसी भी विषय पर एक छोटी कहानी लिखिये जिस की शब्द-संख्या तीन सौ से कम न हो ।

# तेरहवां पाठ

## होटल और धर्मशाला

ध्यान से देखा जाय तो एक ही उद्देश्य से निर्मित इन दो संस्था-ओं के पीछे भिन्न-भिन्न आदर्श छिपे हैं।

होटल के मूल में व्यापार की भावना मुख्य है। आप पैसे ख़र्च कीजिए और आपके ठहरने का प्रबन्ध हर जगह मौजूद है--- जितनी शक्कर डालियेगा, उतना मीठा होगा। पश्चिम में यात्रा की आवश्यकता के कारण होटल की संस्था ने ख़ूब उन्नति की है। पहाड़ की चोटियों पर, समुद्र के किनारे, शहरों और गांवों में, जहां भी यात्री जाना चाहते हैं वहां होटल मौजूद हैं। पैसा ज़रूर ड्योढ़ा-दुगुना ख़र्च होता है, लेकिन आराम आपको पूरा मिल सकता है---सफ़ेद चादर वाला गुदगुदा पलंग, गद्देदार कोच और कुर्सियां, फ़र्श पर बढ़िया कालीन, गरम और ठंडे पानी के पाइप, जिनके पास ही हाथ धोने और पोंछने के लिए साबुन और तौलिया भी रक्खा है। कपड़ा टांगने के लिए अलमारी रक्खी है। हजामत बनाने के लिए अलग और लिखने-पढ़ने के लिए अलग मेज़ हैं। बिजली की रोशनी और पंखे का तो सवाल ही नहीं। अगर आपने पैसे कुछ ज़्यादा ख़र्च किये हैं तो आपके सिरहाने नौकर को बुलाने की घंटी लगी है। लेटे ही लेटे आप चाय, काफ़ी, अख़बार चाहे जो भी मंगवा सकते हैं। आपके कमरे से मिला हुआ पाख़ाना, पेशाब-घर व बाथरूम भी हो सकता

है । मतलब यह कि कोई भी आवश्यकता ऐसी नहीं है जिसका प्रबन्ध होटल में न हो सके । सवाल बस पैसा ख़र्च करने का है । अगर आपके पास काफ़ी पैसे हैं तो रेल के डिब्बे में ही होटल का आदमी आपका स्वागत करने को मौजूद मिलेगा, स्टेशन के बाहर होटल की मोटर आप को लेने को खड़ी होगी, लेकिन अगर आपके पास पैसे नहीं हैं तो आप का राम मालिक है ।

यात्रियों की सुविधा के लिए धर्मशाला भारत की अपनी प्राचीन संस्था है । राजधानी, तीर्थ-स्थान व वाणिज्य के केन्द्रों में धर्मशाला बनवाना, कुआं खुदवाना और बाग लगवाना प्रत्येक धनी स्त्री-पुरुष के जीवन का एक लक्ष्य रहता था । इसी के फलस्वरूप आज भी सैकड़ों धर्मशालाएं जगह-जगह देखने को मिलती हैं, जिसमें यात्री बिना एक पैसा ख़र्च किए एक, दो, तीन दिन आराम से ठहर सकते हैं । धर्मशाला के आंगन में ही कुआं होगा, जिस पर एक डोल रस्सी पड़ी होगी । बिना कुछ दिए नहाने-धोने और पीने के पानी की चौबीसों घंटे सुविधा है । धर्मशाला का दरवाज़ा अमीर-गरीब, शहर वाले व ग्रामीण, स्त्री-पुरुष, साधु-गृहस्थ प्रत्येक के लिए समान रूप से खुला है । यह सच है कि आजकल की हमारी धर्मशालाओं में बहुतसी त्रुटियां घुस पड़ी हैं । कुछ धर्मशालाएं केवल जाति विशेष के लोगों के लिए निर्दिष्ट हैं । कुछ के रखवाले बिना हाथ गरम किए कोठरी खोलने में बीस बहाने करते हैं । कुछ में सफ़ाई का पूरा प्रबन्ध नहीं है । इसके अतिरिक्त आधुनिक आवश्यकताओं के अनुरूप धर्मशालाओं के प्रबन्ध में पर्याप्त विकास तथा अनेक परिवर्तन होने चाहिएं ।

वास्तव में यह संस्था प्राचीन भारतीय सभ्यता के एक उच्चतम आदर्श का अवशिष्ट चिह्न है ।

( धीरेन्द्र वर्मा के मूल से संक्षिप्त )

## शब्दावली

निर्मित (形)被建造的
भिन्न-भिन्न (形)各不相同的
आदर्श (阳)理想
मूल (阳)根基；本质
व्यापार (阳)商业，生意
शक्कर (阴)糖，白糖
ड्योढ़ा (数)一倍半；加半倍
दुगुना (数)两倍；加一倍，加倍
गुदगुदा (形)软的，柔软的
गद्देदार (形)有软垫的
कोच (阳)卧椅，沙发
फ़र्श (阳)地板，平整的经过加工的地面
कालीन (阳)地毯
पाइप (阳)(英)管子
पोंछना (及)擦
हजामत (阴)理发，刮脸
--बनाना 理发，刮脸
अलग (形)单独的，另外的
बिजली (阴)电
पंखा (阳)扇子，风扇
सिरहाना (阳)床头
के सिरहाने 在……床头上
नौकर (阳)仆人，佣人
घंटी (阴)铃
लगना (不及)安装，装置
मंगवाना (及)(माँगना的致使)打发…去买，派…去要
पाख़ाना (阳)厕所，大便所
पेशाब-घर (阳)厕所，小便所

बाथरूम (阳)浴室，洗澡间

मतलब (阳)意义，意思

बस (副)只是，仅仅

काफ़ी (形)足够的

डिब्बा (阳)车厢

लेना (及)接，迎接

मालिक (阳)主人

वाणिज्य (阳)商业，贸易

कुआं (阳)井

खुदवाना (及)(खोदना的致使)使挖，使开掘

लक्ष्य (阳)目标

के फलस्वरूप (后)由于……的结果

जगह-जगह (副)处处，各地

आंगन (阳)庭院，院子

डोल (阳)桶，铁桶

चौबीस (数)二十四

चौबीसों घंटे 二十四小时，昼夜

साधु (阳)出家人，苦修者

गृहस्थ (阳)结婚成家(居家)之人

समान (形)同样的

--रूप से 同样地

खुलना (不及)开，敞开

त्रुटि (阴)缺点，缺陷

निर्दिष्ट (形)指定的，确定的

गरम (形)热的

हाथ--करना 给钱，行贿

कोठरी (阴)小房间，小屋

बहाना (阳)借口，托辞

--करना 找借口

सफ़ाई (阴)清洁；清扫

के अतिरिक्त (后)除……之外

आधुनिक (形)现代的

के अनुरूप (后)按照……，适应……

पर्याप्त (形)足够的，充分的

परिवर्तन (阳)变化，改变

वर्तमान (形)现在的，现存的，当前的

वास्तव (阳)实际，实在

--में 实际上

उच्चतम (形)最高的

अवशिष्ट (形)剩下的,残余的

चिह्न (阳)记号,符号;标志

## टिप्पणियां

लेखक-परिचय-----डाक्टर धीरेन्द्र वर्मा वर्तमान काल के हिन्दी के प्रसिद्ध लेखकों में से एक हैं। `हिन्दी भाषा का इतिहास` आप का प्रसिद्ध ग्रंथ है।

१. ध्यान से देखा जाए तो एक ही उद्देश्य से निर्मित इन दो संस्थाओं के पीछे भिन्न-भिन्न आदर्श छिपे हैं।

1) ध्यान से देखा जाए 意思是"如果仔细观察一下的话",这里用被动语态是因为动作的发出者无须指出。

2) एक ही 这里意为"一样的","同样的"。

3) छिपे 为过去分词作表语,省略了हुए。本文还有几处同样的用法,请注意。

२. आप पैसे खर्च कीजिए और...

1) आप 是对"读者"讲的,泛指"任何人"。

2) पैसे 此处意为"钱"。本文中有时用 पैसा ,也是指"钱"。

3) आप पैसे खर्च कीजिए और... 意思是"如果您肯花钱,

那么……”。此处 और 也可用 तो 。

祈使语气用于条件从句或类似的句子中，表示假设的情况。又如：

आप जाइये तो आप को बड़ा आनन्द मिलेगा।

（您要是去的话，一定会很高兴的。）

३. जितनी शक्कर डालियेगा, उतना मीठा होगा।

这是句谚语，直译为“放多少糖，就有多甜”，意思是“花多少钱，就能买到多少东西”，“付出的越多，收获的也就越多”。

४.... जहां भी यात्री जाना चाहते हैं वहां होटल मौजूद हैं।

句中 जहां भी 意思是“不管什么地方”，“任何地方”。又如：

हम जहां भी गए, वहां हमारा बड़ा स्वागत हुआ।

（我们所到之处都受到热烈欢迎）

५. पैसा जरूर ड्योढ़ा-दुगुना खर्च होता है, लेकिन आराम आप को पूरा मिल सकता है---

句中 पूरा 为 आराम 的定语，按正常词序，应为 आप को पूरा आराम मिल सकता है 。将 आराम 提前，是为了将 आराम 置于突出的地位，以示强调，又与前句 पैसा 的位置相呼应。

६. सफ़ेद चादर वाला गुदगुदा पलंग...

后置词 वाला 在这里表示具有某种特征，意思是“有…的”，“带有……的”。又如：

पुस्तकों वाला मकान

（放书的房子，图书馆 ）

कालीन वाली फ़र्श

（铺地毯的地面）

७. ... गरम और ठंडे पानी के पाइप, जिन के पास ही हाथ धोने और पोंछने के लिये साबुन और तौलिया भी रक्खा है।

1）रक्खा 即 रखा。现在一般将 रक्खना 多写作 रखना，但读音仍以 रक्खना 为标准。

2）रक्खा 为过去分词作表语，省略 हुआ ，与 होना 连用，意思是"被放着"即"放着"。

८. लेटे-ही-लेटे आप चाय, काफ़ी, अख़बार चाहे जो भी मंगवा सकते हैं।

चाहे जो भी即जो भी（आप का जी）चाहे（वह ...），意思是"不论想要什么"。

६. मतलब यह कि कोई भी आवश्यकता ऐसी नहीं है जिस का प्रबंध होटल में न हो सके।

1）मतलब यह कि ... 是个习惯说法，यह 后面省略了 है，意思是"这就是说……"。有时，也可说 कहने का मतलब यह कि ....

2）本句的定语从句用虚拟语气，是因为主句为否定句，所说事实并不存在，所以从句所述也非事实。请看下面的例句：

यहां कोई आदमी ऐसा नहीं है जो उस को न जानता हो।

（这儿没有人不知道他）

इस पुस्तकालय में ऐसा कोई उपन्यास नहीं है जो मैं ने न पढ़ा हो ।

（这个图书室，没有一本小说我没读过。）

（参阅第3课注9）

१०. अगर आप के पास काफ़ी पैसे हैं तो रेल के डिब्बे में ही होटल का आदमी आप का स्वागत करने को मौजूद मिलेगा, स्टेशन के बाहर होटल की मोटर आप को लेने को खड़ी होगी ।

句中 आप का स्वागत करने को 和 लेने को 这两处的 को 都是 के लिये 的意思。前者修饰 मौजूद ，后者修饰 खड़ी होगी 。

११. लेकिन अगर आप के पास पैसे नहीं हैं तो आप का राम मालिक है ।

句中 आप का राम मालिक है 即 आप का राम आप का मालिक है 亦即 `आप का मालिक राम है`，意思是“去找上帝帮忙吧”。

१२. कुछ धर्मशालाएं केवल जाति विशेष के लोगों के लिये निर्दिष्ट हैं ।

句中 विशेष 本为形容词，意思是“特别的”，“专门的”，这里的用法比较特殊，不是放在中心词之前，而是放在中心词之后，合成一个词组，用作名词。जाति विशेष 意思是“特定的种姓”，“某一种姓”。又如：

दलविशेष　某一政党

व्यक्ति विशेष　特定人物

१३. कुछ के रखनेवाले बिना हाथ गरम किये कोठरी खोलने में बीस बहाने करते हैं।

1）कुछ 后面省略了धर्मशालाओं 。

2）句中 रखना 的意思是“持有”、“开设”。

3）बीस 在这里不是指具体的数字，而是用作不定数词，表示“很多”。此外，सौ ，हजार ，लाख 等也可用作不定数词，表示“好多”，“不知多少”。

१४. इस के अतिरिक्त आधुनिक आवश्यकताओं के अनुरूप धर्मशालाओं के प्रबंध में पर्याप्त विकास तथा अनेक परिवर्तन होने चाहियें।

不定式与 चाहिये 连用时，不定式的性、数随其主语或宾语变，चाहिये 没有性的变化，其数随不定式变，复数在ये上面加鼻音 ं ，这是规范的用法。但是现在一般情况下 चाहिये 的复数形式很少使用，而用单数形式代替了。

१५. -घर（印）

后缀，表示“地方”、“地点”。例如：

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| पेशाब | + | घर | → | पेशाबघर | 小便所 |
| तार | + | घर | → | तारघर | 电报局 |
| स्नान | + | घर | → | स्नानघर | 浴室 |

## व्याकरण

1。过去分词叠用

与现在分词叠用表示“动作”的持续（如 चलते-चलते ，पढ़ते - पढ़ते ）不同，过去分词叠用表示“状态”的持续，但其句法功能是相同的，在句中也用作方式状语。

过去分词叠用，其性、数可以跟主语变，也可以用阳性复数形式。例如：

वह बैठा-बैठा सो गया ।

（他坐着坐着睡着了）

कई दिन पलंग पर लेटे-लेटे मैं ऊब गया ।

（在床上躺了好几天我都烦了）

过去分词叠用时，中间可加ही，表示强调。如：

उस ने पलंग पर लेटे-ही-लेटे सारा उपन्यास पढ़ डाला ।

（他躺在床上就把一本小说读完了）

2. 倍数词

印地语倍数词是由基数词加 गुना构成的。如 दसगुना （十倍），सौगुना （百倍）。

倍数词有性、数的变化，其形式与以आ 结尾的形容词相同。

倍数词前面的基数词部分，2至8稍有变化：

दो + गुना → दुगुना 或 दूना （两倍）

तीन + गुना → तिगुना （三倍）

चार + गुना → चौगुना （四倍）

पांच + गुना → पंचगुना （五倍）

छः + गुना → छगुना （六倍）

सात + गुना → सतगुना （七倍）

आठ + गुना → अठगुना (八倍)

应该注意的是，印地语里没有单独的词表示"一倍"，因此，एकगुना 一词是没有的。这是因为印地语的倍数词是把底数计算在内的，所以，दुगुना 实际上是汉语"加一倍"的意思。譬如1的 दुगुना 是2，而不是3；2的 दुगुना 是4，而不是6。

这样，在表示"增加几倍"时，就有两种表达法，一是用होना(成为几倍，包括底数)，二是用बढ़ना(增加几倍，不包括底数)。例如：

इस साल कपास का उत्पादन पिछले साल से दुगुना हो गया है।

(今年棉花产量比去年增加一倍)(去年是1，今年是2)

如果说"增加两倍"，则是：

इस साल कपास का उत्पादन पिछले साल से तिगुना हो गया है। (去年是1，今年是3)

这句话也可以用 बढ़ना 表示：

इस साल कपास का उत्पादन पिछले साल से दुगुना बढ़ गया है। (去年是1，今年是3)

注意，至少增加两倍才可用 बढ़ना。

कहावतें

आप डूबे और को भी ले डूबे।

(自己受害还要让别人也受害)

अज्ञानी धन चाहता है और ज्ञानी गुण।

(愚者图财，智者求德)

## अभ्यास

१. उच्चारण कीजिये :

होटल उद्देश्य भिन्न-भिन्न शक्कर उन्नति ड्योढ़ा
गद्देदार पाइप टांगना घंटी लेटना बाथरूम डि-
ब्बा मोटर वाणिज्य केंद्र लक्ष्य रस्सी गृहस्थ
त्रुटि निर्दिष्ट अतिरिक्त पर्याप्त . वास्तव

२. नीचे दिये गये वाक्यों को ऊंची आवाज़ से पढ़िये और उन्हें रटने की कोशिश कीजिये :

१) होटल के मूल में व्यापार की भावना मुख्य है ।

२) पश्चिम में यात्रा की आवश्यकता के कारण होटल की संस्था ने खूब उन्नति की है ।

३) यात्रियों की सुविधा के लिये धर्मशाला भारत की प्राचीन संस्था है ।

४) इसी के फलस्वरूप आज भी सैकड़ों धर्मशालाएं जगह-जगह देखने को मिलती हैं जिस में यात्री बिना एक पैसा खर्च किये एक, दो, तीन दिन आराम से ठहर सकते हैं ।

५) धर्मशाला का दरवाज़ा अमीर-ग़रीब, शहरवाले व ग्रामीण, स्त्री-पुरुष, साधु-गृहस्थ प्रत्येक के लिये समान रूप से खुला है।

३. निम्नलिखित वाक्यों के अर्थ स्पष्ट कीजिये :

१) जितनी शक्कर डालियेगा, उतना मीठा होगा ।

२) हजामत बनाने के लिये अलग और लिखने-पढ़ने के लिये अलग

नेज़ हैं ।

३) बिजली की रोशनी और पंखे का तो सवाल ही नहीं ।

४) मतलब यह कि कोई भी आवश्यकता ऐसी नहीं है जिस का प्रबंध होटल में न हो सके ।

५) बिना कुछ दिये नहाने-धोने और पीने के पानी की चौबीसों घंटे सुविधा है ।

४. हिन्दी वाक्यों का विश्लेषण कीजिये और उनका चीनी में अनुवाद कीजिये :

१) ध्यान से देखा जाए तो एक ही उद्देश्य से निर्मित इन दो संस्थाओं के पीछे भिन्न-भिन्न आदर्श छिपे हैं ।

२) लेटे-ही-लेटे आप चाय, काफ़ी, अख़बार चाहे जो भी मंगवा सकते हैं ।

३) अगर आप के पास काफ़ी पैसे हैं तो रेल के डिब्बे में ही होटल का आदमी आप का स्वागत करने को मौजूद मिलेगा, स्टेशन के बाहर होटल की मोटर आप को लेने को खड़ी होगी, लेकिन अगर आप के पास पैसे नहीं हैं तो आप का राम मालिक है ।

४) राजधानी, तीर्थ-स्थान व वाणिज्य के केंद्रों में धर्मशाला बनवाना, कुआं खुदवाना और बाग़ लगवाना प्रत्येक धनी स्त्री-पुरुष के जीवन का एक लक्ष्य रहता था ।

५) वास्तव में यह संस्था प्राचीन भारतीय सभ्यता के एक उच्चतम आदर्श का अवशिष्ट चिह्न है ।

५. निम्नलिखित वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1）您的书没有一本是我不喜欢的。

2）这篇文章可能没有一个单词我没学过。

3）我们的同学无不热爱自己的国家。

4）我们的成就没有一项是轻易取得的。

5）听到这个消息，大家无不欢欣鼓舞。

6）不管您去哪儿，我都愿跟您一起去。

7）以前他到哪儿都骑车去。

8）他不管在哪儿见到我，总要跟我聊一会。

9）他在宿舍里不论住哪个房间，都跟同学们相处很好。

10）毕业以后，我们不论在哪儿工作，都要时刻想着人民的利益。

६. निम्नलिखित शब्द-समूहों का अर्थ हिन्दी में बताइये :

根据您的建议　　在建筑物的掩蔽下

凭借自己的经验　　像花朵一样

照老师所讲的　　反对滥用职权

在北大附近　　经过调查

未名湖畔　　未加思考

७. निम्नलिखित शब्दों का पर्यायवाची दीजिये :

व्यापार　मतलब　काफ़ी　घनी　के अतिरिक्त

८. नीचे दिये शब्दों या मुहावरों से वाक्य बनाइये :

१) भिन्न-भिन्न　　३) उन्नति करना

२) ख़र्च करना　　४) के फलस्वरूप

५) जगह-जगह

६) चौबीसों घंटे

७) समान रूप से

८) बहाना करना

९) के अतिरिक्त

१०) वास्तव में

११) एक ही

१२) देखने को मिलना

६. चीनी वाक्यों का हिन्दी में अनुवाद कीजिये :

1 ) 我们俩小时候是同班同学。

2 ) 不同的国家有不同的语言。

3 ) 随着国家的发展，我们的生活也不断提高。

4 ) 要是肯努力的话，我相信你的愿望一定会实现的。

5 ) 不达目的，我们誓不罢休。

6 ) 瞧，你又来了。这里不需要你，管你自己的事情去吧。

7 ) 没有调查就没有发言权。

8 ) 我不明白你在说什么。

9 ) 实际上他是想请假休息，生病只是借口。

10 ) 北京到处可以见到许多古代的建筑，那是我们中国古代文明的标志。

11 ) 不花力气是不会有收获的。

12 ) 如果他愿意帮助我们的话，这件事一定会成功的。

13 ) 没有您的合作，要完成这项任务是困难的。

14 ) 尽管住在旅馆里很舒适很方便，但我觉得还是不如住在自己家里好。

15 ) “希望”本来就是一件伟大的东西，何况是孩子们的希望呢。

16）他答应今天要来的，可到现在还没来，大概是忘了吧。

17）不，他也许正在路上呢。

18）您要的东西都在我的桌子上放着呢，什么时候来拿都可以。

19）他做的这件事本来应该受到表扬的，您却批评了他，不仅如此，还威胁说要处分他，这就更不对了。

20）我的意思是说，在我们面前没有克服不了的困难。

१०. प्रश्नों के उत्तर दीजिये :

१) होटल के मूल में कौनसी भावना मुख्य है ?

२) होटल की संस्था ने किस कारण खूब उन्नति की है ?

३) होटल कहां कहां पर मौजूद हैं ?

४) होटल में कौन-कौन सी सुविधाएं मौजूद हैं ?

५) होटल का आदमी क्यों रेल के डिब्बे में ही आप का स्वागत करने को मौजूद मिलता है ?

६) अगर आप के पास पैसे नहीं हैं तो क्या आप होटल में ठहर सकते हैं ? और क्यों ?

७) धर्मशाला किस प्रकार की संस्था है ?

८) भारत में धनी लोग क्यों धर्मशालाएं बनवाते थे ?

९) क्या यात्री बिना पैसे खर्च किये धर्मशाला में ठहर सकते हैं ? और क्यों ?

१०) धर्मशाला का दरवाज़ा किन-किन लोगों के लिये खुला है ?

११) आजकल की धर्मशालाओं में कौन-कौन सी त्रुटियां घुस पड़ी हैं ?

११. 'पहाड़ की चोटियों पर' से 'आप का राम मालिक है ।' तक

को रट कर सुनाइये ।

१२. चीन के गेस्ट हाउस के बारे में कुछ बताइये ।

# चौदहवां पाठ

## गिरगिट (१)

| | |
|---|---|
| रंजना | |
| प्रदीप | रंजना का प्रेमी |
| पिता जी | रंजना के पिता |

(साधारण साज़सज्जा वाला कमरा, कुछ किताबें मेज़ पर, कुछ कुर्सियों पर बिखरी हुई। दीवार पर एक कैलेण्डर, जिसकी ओर खड़ी हुई रंजना देख रही है। दायां दरवाज़ा अन्दर खुलता है और बायां बाहर की ओर)

रंजना : आज पांच तारीख़ हो गयी। बहुत इंतज़ार था इस दिन का। आज इंटरव्यू है। (मुड़कर मेज़ की ओर आती हुई) हुंह इंटरव्यू क्या, तमाशा होता है। किसको लिया जाना है, यह पहले से ही तय होता है, फिर भी तैयारी तो कर-नी ही है। (बैठ कर एक किताब उलटती है। अचानक जैसे कुछ याद हो आता है, उठ कर खड़ी हो जाती है) अरे, सब्ज़ी जल गयी। (अन्दर चली जाती है। अन्दर से करछुल चलाने की आवाज़ आती है)

प्रदीप : (इधर-उधर देखता हुआ प्रवेश करता है) शायद सब्ज़ी जल गयी?

रंजना : (अन्दर से) अरे आ गये तुम। बैठो, तुम सब्ज़ी जलने की बात

करते हो । यहां जो हमारा दिल जल रहा है, उसे भी कोई देखता है ।

प्रदीप : (हंसकर कुर्सी पर बैठता हुआ) आजकल दिल-विल की बात करना बिलकुल बकवास है । किसी को जलता देखने की किसी को फुर्सत नहीं है । (एक किताब उठाकर देखने लगता है) अरे, ये किताबें क्यों बिखरा रखी हैं ?

रंजना : आज दो बजे इंटरव्यू है । उसी की तैयारी कर रही थी ।

प्रदीप : अरे हां, आज तो तुम्हें इंटरव्यू देने जाना है । तभी तो मैं कहूं कि आज तुम फिलासफर की टोन में क्यों बोल रही हो । दिल की तपिश का कारण अब मेरी समझ में आया ।

रंजना : निराश आदमी ही शायद सबसे अधिक फिलासफी झाड़ता है ।

प्रदीप : तुम निराश क्यों होती हो ? पहले इंटरव्यू तो दो, क्या पता, आशा लेकर लौटो ।

रंजना : (सूखी हंसी के साथ) हुआ हमेशा उल्टा है । मैं अब तक आशा लेकर ही इंटरव्यू के लिए जाती रही हूं और निराशा लेकर लौटी हूं । मुझे तो ये इंटरव्यू के तमाशे अब बहुत बुरे लगने लगे हैं ।

प्रदीप : लेकिन बिना इंटरव्यू के नौकरी भी तो नहीं मिलती । अनएम्प्लायमेण्ट की बड़ी भारी प्रॉब्लम है ।

रंजना : यह जानते हुए भी तुम्हारी शर्त है कि मैं कोई अच्छी नौकरी पा लूं, तभी मुझसे शादी करोगे । (किताबें व्यवस्थित करने

लगती है )

प्रदीप : (रुक-रुक कर) तुम जानती ही हो रंजना, कि आजकल सारे सुख पैसे से ही ख़रीदे जा सकते हैं और पैसा कमाने के लिए पति-पत्नी का एम्प्लायड होना बहुत ज़रूरी है ।

रंजना : (प्रदीप की ओर घूरती हुई) तुम्हारे लिए पैसा ही सब कुछ है, भावना का कोई मूल्य नहीं है । क्या पैसे से प्यार भी ख़रीदा जा सकता है ? गृहस्थी का सुख भी ख़रीदा जा सकता है ? बच्चों की देखभाल, घर की व्यवस्था भी ठीक की जा सकती है ?

प्रदीप : देखो रंजना, ज़्यादा भावुक होने की ज़रूरत नहीं है । मैं क्या चाहता हूं, यह तुम अच्छी तरह समझती हो । जिस तरह तुम इंटरव्यू को बकवास समझती हो, उसी तरह मैं भावुकता को बकवास चीज़ समझता हूं । बी प्रैक्टीकल ।लाइफ इज़ नाट ए बेड ऑफ़ रोज़ेज़ । मैं जीवन में ख़ुशहाली के लिये पैसे का महत्त्व समझता हूं, भावुकता का नहीं ।

रंजना : ( माथा थामकर एक कुर्सी पर बैठ जाती है ) पिताजी ठीक ही कहते थे कि प्रदीप के चक्कर में मत पड़ो । वह तुमसे ज़्यादा, पैसे को प्यार करता है ।

प्रदीप : तो फिर क्यों नहीं पिता जी की सलाह मानी ? इस धरती में मैं ही एक लड़का थोड़े ही हूं ।

रंजना : तुम्हारे लिये मेरे दिल में.....

प्रदीप : फिर वही दिल । मेरे लिये दिल का मतलब मांस के टुकड़े के

सिवाय कुछ भी नहीं है ।

(रंजना स्तब्ध-सी प्रदीप को देखती है, तभी छड़ी लिए हुए, टोपी पहने उसके पिता का प्रवेश । पिता को देखकर रंजना आंखें पोंछती हुई खड़ी हो जाती है । पिता एक कुर्सी पर बैठ जाते हैं । )

प्रदीप : (हाथ जोड़कर) नमस्ते पिता जी ।

पिता : (प्रदीप को बिना देखे रंजना से) क्या बात है रंजना, रो चुकी हो क्या ?

रंजना : नहीं पिताजी, ऐसी कोई बात नहीं है । आज इंटरव्यू है न । तैयारी कर रही थी । शायद इसीलिए मेरी आंखें लाल हों ।

पिता : बैठो प्रदीप बेटा, खड़े क्यों हो ?

प्रदीप : बस पिताजी, अब चलता हूं । काफी देर हो गई है ।

पिता : अरे बैठो भी । अब मैं आया हूं, तो कुछ देर तो बैठो । (प्रदीप बरबस-सा कुर्सी पर बैठ जाता है) रंजना बेटा, दो कप चाय तो बना लाओ ।

रंजना : (अन्दर जाने को तत्पर) अच्छा पिताजी ।

प्रदीप : नहीं पिता जी, मैं नहीं पिऊंगा । मैंने अभी चाय पी है ।

पिता : तो क्या हो गया । एक कप मेरे साथ भी सही । ले-दे कर हम चाय ही तो पिला सकते हैं, बेटा । रिटायर होने से पहले और बात थी । तुम तो अच्छी तरह जानते हो । (रंजना अन्दर चली जाती है । )

पिता : अरे बैठो भी । बड़े दिनों बाद आये हो । (खड़े होकर प्रदीप को कंधे दबाकर बैठा देते हैं और रसोई से खाना उठा लाते हैं । दोनों बैठकर खाते-खाते बातें करते रहते हैं )

पिता : लगता है, आज सब्ज़ी जल गयी है ।

प्रदीप : हां, जब मैं आया था, तब जल रही थी । (मुस्करा उठता है । )

पिता : बेचारी, अकेली जान, इंटरव्यू की तैयारी करे और खाना भी पकाए, घर की सफ़ाई करे और कपड़े भी धोये । अकेली जान को सौ झमेले ।

प्रदीप : वह तो सब महिलाओं को करना पड़ता है ।

पिता : तुम लोगों में यही एक बड़ी कमी है कि तुम लोग महिलाओं की नौकरी के मामले में कोई समझौता करने को तैयार नहीं हो,लेकिन उनके आराम और भावात्मक सुख के बारे में सोचने की फ़ुर्सत भी तुम लोगों को नहीं है । बस तुम लोगों को समझाना ही बेकार है । स्वार्थ के आगे भावना का कोई मूल्य नहीं है, तुम्हारे लिए ।

( सुधीन्द्र कुमार )

( शेष अगले पाठ में )

## शब्दावली

गिरगिट (阳)变色龙

प्रेमी (阳)情人

साज़सज्जा (阴)装饰; 设备

जलना (不及)烧焦, 烤焦

इंटरव्यू (阳)(英)(对申请工作的)口头审查；面试
--देना 参加口头审查(面试)
हुंह 哼(表示不满意或不相信)
करछुल (阴)锅铲
--चलाना 用铲子铲
बकवास (阴)废话，胡扯
बिखराना (及)使散乱；铺开
फ़िलासफ़र (阳)(英)哲学家
टोन (阴)(英)腔调，语气，口吻
तपिश (阴)热
फ़िलासफ़ी (阴)(英)哲学
झाड़ना (及)谈论
अनएम्प्लायमेण्ट (阴)(英)失业
प्रॉब्लम (阴)(英)问题
व्यवस्थित (形)有秩序的，安排好的
--करना 整理
एम्प्लायड (形)(英)有职业的
घूरना (不及)怒视
देखभाल (阴)照料；保护
व्यवस्था (阴)安排；布置
भावुक (形)感情冲动的；狂热的
भावुकता (阴)感情冲动；狂热
खुशहाली (阴)幸福
महत्व (阳)重要，重要意义
माथा (阳)头，额
चक्कर (阳)圆圈；旋涡
--में पड़ना 受骗，上当；陷入困境
धरती (阴)土地；世界
टुकड़ा (阳)一块，一片
स्तब्ध (形)惊愕的
छड़ी (阴)手杖；棍子
बरबस (形)迫不得已的，勉强的

1）本句 लेना 的意思是“录取”、“招收”。

2）पहले से（ही） 意为“早已”、“早就”、“事先”。

५. तभी तो मैं कहूं कि आज तुम फिलासफर की टोन में क्यों बोल रही हो।

1）本句中 तभी 意思是“正因为如此”、“所以”，常与 तो 连用。

2）主句用虚拟语气 कहूं，表示愿望。

६. यह जानते हुए भी तुम्हारी शर्त है कि मैं कोई अच्छी नौकरी पा लूं, तभी मुझ से शादी करोगे।

1）本句用虚拟语气 पा लूं，为 शर्त 所要求。

2） तभी 意为“只有那时”、“方才”。

७. बी प्रैक्टीकल। लाइफ़ इज़ नाट ए बेड ऑफ़ रोज़ेज़।

这是两句英语，意思是“要讲实际，生活并不是一张铺满玫瑰花的床”。

某些印度知识分子在日常谈话中喜欢夹杂一些英语，以炫示自己的学识。这一点在与印度人交往时须予注意。

८. तो फिर क्यों नहीं पिता जी की सलाह मानी ?

作为连词，तो 或 तो फिर 意思是“那么”、“那”，表示顺着上文的语意（既然或如果…），申说应有的结果。本句的上文可归结为 जब पिता जी ऐसा कहते थे, (तो फिर -----)。

९. क्या बात है रंजना, रो चुकी हो क्या ?

本句的 चुकना 不能理解为“完结”，रो चुकी हो क्या 不是“你哭完了？”，而是“你哭过？”、“你哭了？”。चुकना 的这种用法往往用于现在完成时，但其含义并不限于刚刚发生的事情。例如：

हमारे अध्यापक जी भारत में कई साल रह चुके हैं।

（我们的老师在印度住过好几年）

यह किताब तो आप पढ़ चुके हैं।

（这本书您是看过的）

१०. रंजना बेटा, दो कप चाय तो बना लाओ।

1）对子女或晚辈的称呼，男性称 बेटा，女性称 बेटी，但有时可统称 बेटा。

2）चाय बनाना 意思是“泡茶”、“沏茶”。

3）बना लाओ 为 बना कर लाओ 的省略。

११. आगे बोलने को जैसे शब्द नहीं मिल पाते।

这里的 को 相当于 के लिये 。

१२. वह अपने आप ही कहने लगे कि एक बहुत बड़े आदमी का एक कैण्डीडेट के लिये फ़ोन आ गया है।

बड़ा आदमी 意为“大人物”。

१३. आप के पढ़ाये हुए कई लोग मंत्री या बड़े आफ़ीसर लगे हुए हैं।

1）आप के पढ़ाये हुए 意思是 आप के द्वारा पढ़ाये गये。

2）本句 लगना 意思是“担任”（某职务），相当于汉语的“当”、“作”。

